*Барлык илләрнең пролетарийлары, берләшегез!*



# Социалистик ТАТАРСТАН

Газета 1918 елның 12 мартыннан бирле чыга

КПССның ТАТАРСТАН ӨЛКӘ КОМИТЕТЫ, ТАССР ЮГАРЫ СОВЕТЫ ҺӘМ МИНИСТРЛАР СОВЕТЫ ОРГАНЫ
ОРГАН ТАТАРСКОГО ОБКОМА КПСС, ВЕРХОВНОГО СОВЕТА И СОВЕТА МИНИСТРОВ ТАССР

№ 189—190 (21089—21090). ◆ Якшәмбе, **19** август, 1990 ел ◆ Бәясе 6 тиен.

## Газета укучылар игътибарына

**1991 ел өчен газета- журналларга язылу башлану уңаеннан**

Башта имеш-мимеш йөрде. Янәсе, яңа 1991 елдан газета-журналларга язылуның бәяләре бермә-бер, хәтта ике-өч тапкыр артачак икән дә, киоскларга чыгачак газета-журналларның хакы тагын да кыйммәтрәк булачак икән... Әлеге имеш-мимешләр дөреслекне бик үк чагылдырмасалар да, шикләнүләр хак булды. Чыннан да, 1991 нче ел өчен газеталарга язылу бәяләре артачак. Моның сәбәбе нәрсәдә соң? Алар сезгә мәгълүм: илебез хөкүмәтенең тыныч кына ризалыгы белән кәгазьгә, типография һәм почта хезмәтенә бәяләр күтәрелде. «Социалистик Татарстан»га да еллык язылу бәясе 26 сум 20 тиен тәшкил итәргә тиеш иде. Әмма редакция журналистлары бу хәл белән килешмәделәр. Газета укучылар мәнфәгатен истә тотып, булачак керем-табышны подписчиклар белән бүлешергә дигән карарга килдек. Дөресен әйтик, моңа кадәр дә газета редакциясе ул керем-табышны үз мәнфәгатенә тота алмады. Ул партия казнасына китеп барды. Ә киләчәктә ул табышның зур өлешен газета укучыларның үзләренә бүлеп бирергә дигән фикергә тукталдык һәм «Социалистик Татарстан»га еллык язылу бәясен 14 сум 4 тиен итеп билгеләдек.

Сүз уңаенда әйтик, бу безнең газета шикелле форматта чыгучы басмалар арасында иң арзаннарның берсе булачак. Мисал өчен, үзәк газеталарның еллык язылу бәясе 23—19 сум чамасы.

Укучыларыбыз белеп торсыннар: газеталарга язылуның бәясен арттыру һич тә редакция хезмәткәрләренең эш хакын күтәрмәячәк. Шунлыктан мондый хәлнең килеп чыгуында газета редакциясенең катнашы да, гаебе дә юк.

Хөрмәтле укучыларыбыз! Газетага язылу бәясе берәз артуы безнең еллар дәвамында килгән хезмәттәшлек һәм рухи элемтәләргә комачаулый алмас, дип өметләнәбез. Үз чиратыбызда без дә эшчәнлегебезне тагын да яхшыртырга омтылырбыз, уйламый-нитми бәяләр күтәрүгә китергән сәбәпләрнең төбенә төшенербез, тормышыбызны үзгәртеп коруга аяк чалучыларга каршы күмәкләп көрәшербез дип уйлыйбыз.

Димәк, газетага языла башлау вакыты житте. Нсегезгә төшерәбез: «Социалистик Татарстан»га еллык язылу бәясе — 14 сум 4 тиен. Газетага илебезнең теләсә кайсы төбәгендә бернинди чикләүсез язылырга мөмкин. Газетаның индексы — 54123.




# ҖИРЕҢ НИНДИ, ИКМӘГЕҢ ШУНДЫЙ

Гадәттән тыш хәл! Бу сүзләр күңелгә шом да сала, фикереңне, җаныңны-тәнеңне тезгенләп, алдагы гаять җитди максатка юлыңны да туграйтый, кыскарта сыман. Быелгы урып-җыю мәшәкатенең кыенлыгы тәгаен мәгълүм булганга күрә, гадәттән тыш хәл игълан ителде дә.

Хәер, игенче үзе үк урак өстен инде йөз еллар буена гадәттән тыш хәл, дип кабул итә: әти-бабаларыбызның башак тулган-туйган сәгатькә төшәгән уракларыдан, үткәзеп ларын Куйбышев шәһәренә кайта-куна йөрүчеләр йөртә, шуңа күрә юлда вакыт сарыф була. Әйе, болар барысы да дөрес сүзләр. Әмма алар котылгысыз сәбәпләр түгел: комбайнны бер культурадан икенчесенә көйләү технологиясе нигезендә берничә сәгать белән генә исәпләнә торган эш һәм аны вакыт кадерен белүчеләр таң яктысында башлап, башактан иртәнге чык кипкәндә тәгәлләр; яшьләргә махсус курслар оештырып, осталык-

тарский» ат заводы ындырыннан Куйбышев кабул итү пунктына ике көнгә 9 рейс ясап, 162 тонна ашлык чыгарган. Ул шулай удар эшләгән көндә район барысы 1503 тонна бөртек суктырып, 1067 тонна ашлыкны дәүләткә озатты (аннан элекке көннәрдә бу күрсәткечләр өчтән бер өлешкә кимрәк иде). Әгәр ашлык ташучы егетләрнең барысы да Елисеев кебек өлгер икән, — ә урак өстенә өлгерлек бик кирәк — бу кадәр ашлыкны

# АЗ ДА ҖИТӘ, КҮП ТӘ БЕТӘ

сукман чалгылардан, ныгытылган тырма-сәнәкләрдән башлап, уракчының әйрән чүлмәкләренә, ипи төрер тастымалларына, озын көннәр буе миеңне кайнатыр кояштан саклар ак-пакъ яулыкларына кадәр хәстәрен күрүләре әле дә күз алдымда торган кебек.

Урак мизгеле. Уракның кояшлы-санаулы, кичектергесез-ычкындыргысыз кадерле сәгатьләре. Куйбышев районының ындыр-басуларында йөргәндә әнә шул кире кайтмас сәгатьләрнең кадере җуелуына әрнеми калып булмый. Куйбышевта [illegible]аулар, уңышка битараф[illegible]. Авыллар үз басуларында күкрәтеп уңыш уңдырырлар идемени? Тик шунысы борчый. Монда барысы да елдагыча, гадәттәгечә: урып-җыю, ашлык тапшыру штаблары төзелгән, басу тутырып техника чыгарылган, ярыш шартлары кабул ителгән, техник һәм көнкүреш хезмәте күрсәтү буенча шактый чаралар күрелгән. Әйе, барысы да елдагыча, гадәттәгечә. Ә бит быел басуда гадәттән тыш уңыш, ә бит быел урак [illegible]

ны арттыру, аларның остазлар кулы астында чыныгуы өчен озын кышлар, иртә язлар булмадымыни?! Казанман килүчеләр совхоз авылында куныл-төнеп яшәгәндә, үз районының егетләре дә көн саен шәһәргә йөгермичә, 15—20 көнгә авылда кала алмаслар идемени?! Тик моның өчен, әлбәттә, шартлар әзерләргә кирәк. Кызганычка каршы, бу мәсьәләгә игътибар җитми. «Лихачевский» совхозына булышка килгән шоферлар, әйтик, гомер себерке күрмәгән ташландык өйдә торалар.

— Юыныйм дисәң суы, чәй кайнатыйм дисәң, плитәсе юк. Кичен [illegible] эштән кайткан тә, биш-тә-алтыда ашаган килеш иртәнге сигез-тугызга кадәр чәй күрергә дә аптырап яшибез, — диләр Горбунов исемендәге авиация производство берләшмәсеннән бирегә эшкә килгән шоферлар Михаил Урусов һәм Зөфәр Хөсетдинов.

Урак өстендә агитмасса эше турында сүз кузгалгач, КПСС райкомының идеология бүлеге мөдире иптәш Әхмәтҗанов:

элеваторга илтү өчен дүртәр-бишәр рейс ясаучы 14—15 машина да җитәр иде. Урак штабы тарафыннан оештырылган махсус группада гына да 29 машина тупланган. Аларның барысы да прицеплы «КамАЗ» булмаса да, егәрле автомобильләр.

Әйтәсе килгән сүз шул: автотранспорттан югары җитештерүчән файдалану Куйбышев якларында мөмкинлекләрдән бик ерак тора әле. Ягъни, бер карасаң, машиналар күп, тонна-километрлар аз, ә икенче карасаң, колхоз-совхоз һәм район җитәкчеләре өстәмә машиналарга өметләрен өзмиләр — Казанның юмартлыгына исәп тоталар. Ә башкала булышчылары исә үзләре белән ярдәм урынына бихисап борчулар да алып киләләр. Быел бигрәк тә шулай. Бары тик алда искә алынган предприятиедән килгән машиналар колоннасының гына җитәкчесе, техник хезмәт күрсәтү машинасы бар. Вахитов районының җиде оешмасыннан йолкып җибәрелгән 27 автомобиле. Совет районының [illegible]



## *Һәммәсе дә мул*

Тукай районының «Коммунизм» колхозында ирта бәрәңге өлгерде. Уңыш әйбәт, гектардан 140 центнер чыга. Хәзер авыл эшчәннәре, бәрәңгене алып, Чаллы шәһәренең сәүдә челтәренә озаталар.

Түбән Суыксу урта мәктәбе хезмәткәрләре Земфира Шәйдуллина, сигезенче класс укучысы Айнур Вәҗиев бәрәңге алуда.

Петр Афанасьев шушы ук районның Калинин исемендәге совхозында 36 ел инде комбайнчы булып эшли. Быел уракта аңа җиденче класста укучы улы Виталий булыша.

М. Шакирҗанов

Яңалык эзеннән

# Татарча яңа басма

Ниһаять, 1990 елның 17 августында республикабызда һәм илебезнең төрле төбәкләрендә яшәүче милләттәшләребез, яктәшларыбыз күптән көткән татарча яңа газета дөнья күрде. Билгеле булганча, ул «Шәһри Казан» дип атала. Халык депутатларының Казан шәһәр Советы һәм шәһәр партия комитеты тарафыннан Х. А. Гайнуллин мөхәррирлегендә нәшер ителә башлаган бу газета «Социалистик Татарстан» зурлыгында атнага алты тапкыр чыгарылачак.

«Шәһри Казан» беренче сынау саныңда үз укучыларына ниләр тәкъдим итә соң? Алдан ук шунысын әйтеп китү кирәк, бу сан яшел, кара һәм ак төсләрдәге матур бизәкләр белән офсет ысулында басылган. Аның «Шәһри Казан» дигән исеменең язылышы һәм Казан Кремлендәге Сөембикә манарасы сурәте үк игътибарны үзенә җәлеп итеп торалар.

Газета үзенең нәшер ителә башлавын котлаучылардан ТАССР Югары Советы Рәисе, КПССның Татарстан өлкә комитеты беренче секретаре Минтимер Шәймиев, РСФСР Югары Советы Рәисе Борис Ельцин, СССРның Европа һәм Себер мөселманнарының мөфтие Тәлгать Таҗетдинның имзаларын һәм



тастымалларына, әбиләр кайнатыр нәр буе миенне кайнатыр кояштан саклар ак-пакъ яулыкларына кадәр хәстәрен күрүләре әле дә күз алдымда торган кебек.

Урак мизгеле. Уракның кояшлы-санаулы, кичектергесез-ычкындыргысыз кадерле сәгатьләре. Куйбышев районының ындыр-басуларында йөргәндә әнә шул кире кайтмас сәгатьләрнең кадере җуелуына әрнеми калып булмый. Куйбышевта алкаулар, уңышына битараф-лар икән, дияргә һич тә базьенмыйм. Андыйлар үз басуларында күкрәтеп уңыш уңдырырлар идемени? Тик шунысы борчый. Монда барысы да елдагыча, гадәттәгечә: урып-җыю, ашлык тапшыру штаблары төзелгән, басу тутырып техника чыгарылган, ярыш шартлары кабул ителгән, техник һәм көнкүреш хезмәте күрсәтү буенча шактый чаралар күрелгән. Әйе, барысы да елдагыча, гадәттәгечә. **Ә бит быел басуда гадәттән тыш уңыш, ә бит быел урак вакыты гадәттән тыш кичекте, ә бит быел һавалар гадәттән тыш тотрыксыз.**

«Лихачевский» совхозында игеннәрне суктыруга ун комбайн билгеләнгән. Төш авышып сәгать 3 тулып килгәндә, комбайнчы А. Гущин — 5, П. Егоров — 4 һәм А. Свистуненко 3 бункер ашлык суктырып озата алдылар. Ул арада яңгыр да сибәләп китте. Шулай итеп, калган комбайнчылар бу көнне бер-ике бункер белән чикләнеп калдылар.

Акланыйм дисәң, сәбәп күп: янәсе, комбайннарның кайсылары арыштан борчакка күчтеләр, механизаторларның шактые яшьләр — тәҗрибәсезләр, кыр кораблында күнып-төнеп ашаганда да, үз районының егетләре дә көн саен шәһәргә йөгермичә, 15—20 көнгә авылда кала алмаслар идемени?! Тик моның өчен, әлбәттә, шартлар әзерләргә кирәк. Кызганычка каршы, бу мәсьәләгә игътибар җитми. «Лихачевский» совхозына булышка килгән шоферлар, әйтик, гомер себерке күрмәгән ташландык өйдә торалар.

— Юыныйм дисәң суы, чәй кайнатыйм дисәң, элитәсе юк. Кичке тугыздан соң гына эштән кайтсак та, бишалтыда ашаган килеш иртәнге сигез-тугызга кадәр чәй күрергә дә аптырап яшибез, — диләр Горбунов исемендәге авиация производство берләшмәсеннән бирегә эшкә килгән шоферлар Михаил Урусов һәм Зөфәр Хөснетдинов.

Урак өстендә агитмасса эше турында сүз кузгалгач, КПСС райкомының идеология бүлеге мөдире иптәш Әхмәтҗанов:

— Без иске формаларны кире кактык. Урак батырына флаг күтәрү, көн саен ярыш мәгълүматларын җыю кебек эшләргә вакыт әрәм итмибез, — ди.

Моны торгынлыктан котылуга саный булса кирәк. Бүген кем, ничек югары җитештерүчәнлеккә ирешкән — моны белүнең кайсы механизаторга зыяны тияр икән?! Ярышып эшләүгә кем каршы? Мондый мәгълүматка гына түгел, хәтта ашлык тапшыру кебек урак өстенең иң мөһим күрсәткеченә дә зур илтифат сизелми биредә. Шул ук Горбунов исемендәге авиация производство берләшмәсе шоферларының берсе Сергей Елисеев, прицеплы «КамАЗ»ы белән «Тапада гына да 25 машина тупланган. Аларның барысы да прицеплы «КамАЗ» булмаса да, егәрле автомобильләр.

Әйтәсе килгән сүз шул: автотранспорттан югары җитештерүчән файдалану Куйбышев якларында мөмкинлекләрдән бик ерак тора әле. Ягъни, бер карасаң, машиналар күп, тонна-километрлар аз, ә икенче карасаң, колхоз-совхоз һәм район җитәкчеләре истәмә машиналарга өметләрен өзмиләр — Казанның юмартлыгына исәп тоталар. Ә башкала булышчылары исә үзләре белән ярдәм урынына бихисап борчулар да алып киләләр. Быел биграк тә шулай. Бары тик алда искә алынган предприятиедән килгән машиналар колоннасының гына җитәкчесе, техник хезмәт күрсәтү машинасы бар. Вахитов районының җиде оешмасыннан йолкып җибәрелгән 27 автомобиле, Совет районының 16 гараждан җыештырылган 42 машинасы бәйсез-йөгәнсез йөри. Кайсы хуҗалыкка теләсәләр, шунда баралар, аларның эше белән машинага хуҗа предприятиеләр, оешмалар бөтенләй кызыксынмыйлар. Әлеге техниканы ремонтлау, ягулык белән тәэмин итү дә колхоз-совхозлар җилкәсенә кала.

Куйбышев басуларындагы икмәкне вакытында һәм тиешле урынына ташып җиткерү өчен күпме транспорт кирәк? Моңа төгәен җавап бирергә тәвәккәлләүче булмады: «Аз да җитә, күп тә бетә» кебегрәк принцип кына хөкемдар монда.

**И. МИНГАЛИЕВ,**
махсус хәбәрчебез.

## Һәммәсе дә мул

Тукай районының «Коммунизм» колхозында иртә бәрәңге өлгерде. Уңыш әйбәт, гектардан 140 центнер чыга. Хәзер авыл эшчәннәре, бәрәңгене алып, Чаллы шәһәренең сәүдә челтәренә озаталар.

Түбән Суыксу урта мәктәбе хезмәткәрләре Земфира Илалова һәм Тәбрия Шәйдуллина, сигезенче класс укучысы Айнур Вәжиев бәрәңге алуда.



Петр Афанасьев шушы ук районның Калинин исемендәге совхозында 36 ел инде комбайнчы булып эшли. Быел уракта аңа җиденче класста укучы улы Виталий булыша.

М. Шакирҗанов
фотолары.

# Чираттагы зарлар

Көндез Чаллы элеваторы янына дистәләрчә машиналар җыела. Шоферлар чиратта сәгатьләр буе торып черем итеп алырга да, газета-журналлар карап торырга да өлгерә. Мин шәһәрдән ашлык ташырга җибәрелгән кайбер шоферлар белән сөйләшәм. Менә яңа «КамАЗ» машинасы. Кабинасына «Камгэсэнергострой»ның АТХ-2 мөһере сугылган. Шоферы Вәзил Нуриәхмәтов — беренче класслы машина йөртүче. Берничә ел иген уңышын ташуда катнаша. Быел Сарман районы «Үрнәк» колхозыннан ашлык ташый. Ара — 80 километр.

— Мин көн саен өч юл китерә алам. Тик менә биредәге тоткарлыклар, чират аркасында бер рейсны югалтам, — ди ул борчылып. — Башта лабораториядә, аннары бушату урыннарына чират торып биш сәгать вакытымны әрәм итәм.

Бу фикерне Чаллы йөк автотранспорты предприятиесе шоферы Виктор Бухаров та яклады. Ул «ЗИЛ-138» автомашинасына арба тагып килгән.

— Үзбушаткычлар асфальт мәйданчыкка аударалар да китәләр, безнең ишелергә шактый кыен. Әле күтәрткечә ватылып чыга, әле СОВ янәрында озын чират. Нигә беренче көннән шундый тәртипсезлек?

Моңа җавапны шоферлар үзләре үк бирә. Тукай районы «Коммунизм» колхозыннан арыш төяп килгән Мөнир Гыймадиев фикере:

Мин иртән, бирегә сәгать 8 гә килеп җитәм. Чират юк. Эш әйбәт бара. Ә менә сәгать 10 нан көндезгә дүрткә кадәр тәмам алҗыйсың. Чыннан да бу чорда бер рейс ясарлык вакыт югала. Кая карама чират. Ни сәбәптәндер машиналарны бер үк складларга җибәрәләр.

Мөнир Гыймадиев — колхозның арендадагы автотранспорт бригадасы әгъзасы. Ул, һичшиксез, күбрәк һәм җитештерүчәнрәк эшләргә омтыла. Тик мондагы сүлпәнлеккә, оешмаучанлыкка нык борчыла.

Шоферлардан ашау-эчү мәсьәләләре белән кызыксындык. Алар ашханә эшеннән канәгать икәнлекләрен әйттеләр. Чыннан да, Комсомол районы ашханәләр һәм рестораннар трестына караган 2 нче ашханә филиалы хезмәткәрләре ашлык ташучыларны тәмле-тәмле ризыклар белән сыйлауга зур тырышлык куялар. Ашханә мөдире Резеда Рәхимова көн саен 350 кешегә хезмәт күрсәтелүен, ашханәнең иртәнге 7 дән кичке 8 сәгатькә кадәр эшләвен, бер комплекслы аш бәясенең 60 тиеннән югары булмавын әйтте. Шоферлар өстәлдә салат, яшелчәләр булуын да хупладылар.

Монысы һичшиксез уңай күренеш.

Мин шоферларның дәгъваларын элеватор директоры Галимҗан Нургалиевич Закировка җиткердем. Аның белән бергәләп ашлык кабул итү урыннарын карап чыктык.

Г. Закиров — тәҗрибәле җитәкче, 20 елдан артык ашлык кабул итү предприятиесен җитәкли. Соңгы елларда техник җиһазлау шактый яхшырган, авыр йөкле автомобильләрне бушату өчен 22 күтәрткеч әзерләнгән. Быел икесен авыррак йөк күтәрә алырлык итеп көйләгәннәр. Көннәр явымлы китеп, дымлы ашлык киләсен дә истә тоталар. Тәүлегенә 4 мең тонна ашлык киптерерлек җиһазлар бар.

Директор шоферларның аһзарлары урынлы булуын таныды. Моның сәбәбе дә бар: машиналар ашлыкны график нигезендә китермиләр. Сәгать көндезге 10га кадәр машиналар бәрән-сәрән генә, аннан соң күбәя, озын чират хасил була. Шуңа күрә тиз арада ашлыкны эшкәртеп бетерә алмыйлар. Аннан соң тагын, ягъни 19 сәгатьтән соң машиналар бөтенләй булмый. Төнлә ашлык килми диярлек. Элеватор һәр хуҗалык белән килешүләр төзесә һәм, анда ашлык җибәрү графигы каралса да, ул үтәлми. Шулай итеп, элеватор янында ыгы-зыгы, ризасызлык туа.

Икенче мәсьәлә итеп ашлык күп килгән чорда эшче көчләргә ихтыяҗның канәгатьләндерелмәвен әйтәсе килә. Механизмнарга хезмәт күрсәтү, складларда эшләү өчен ярдәмгә 120 кеше таләп ителә. КамАЗның сыйфат һәм контрольлек идарәсеннән ярдәмчеләр вәгъдә итсәләр дә, бүгенгә көнгә бары тик 40 кына кеше килгән. Ашлыкка шундый битараф карашны һич аңлап булмый. Өстәвенә элеватор техникага зур кыенлык кичерә. Шәһәр Советы башкарма комитеты карары нигезендә ашлык хәзерләү чорына «Татэнергомеханизация», «Камгэсэнергострой»ның автомобиль транспорты идарәсеннән 5 бульдозер һәм шул кадәр үзбушаткыч җибәрелергә тиеш булган. Әмма берсенең дә аяк басканы юк. Электр җиһазлары, кабельләр тузган. Төнлә ут булмыйча торган очраклар бар. Болар әлбәттә, ашлык кебек байлыкны кабул итү, киптерү һәм урнаштыру эшенә тоткарлык ясый.

Элеватор директоры Г. Закировның, икмәк һәркемнең көндәлек ризыгы, яшәешебез чыганагы, әмма аңа мөнәсәбәтнең төрлечә булуына, шәһәр оешмаларының булышмавына борчылам, дигән сүзләрендә зур хаклык бар.

**Х. МӨХӘММӘТШИН.**

лин мөхәррирлегендә нәшер ителә башлаган бу газета «Социалистик Татарстан» зурлыгында атнага алты тапкыр чыгарылачак.

«Шәһри Казан» беренче сынау санында үз укучыларына ниләр тәкъдим итә соң? Алдан ук шунысын әйтеп үтү кирәк, бу сан яшел, кара һәм ак төсләрдәге матур бизәкләр белән офсет ысулында басылган. Аның «Шәһри Казан» дигән исемлеге [illegible] ге Сөембикә манарасы сурәте ук игътибарны үзенә җәлеп итеп торалар.

Газета үзенең нәшер ителә башлавын котлаучылардан ТАССР Югары Советы Рәисе, КПССның Татарстан өлкә комитеты беренче секретаре Минтимер Шәймиев, РСФСР Югары Советы Рәисе Борис Ельцин, СССРның Европа һәм Себер мөселманнарының мөфтие Тәлгат Таҗетдиннның имзаларын һәм фоторәсемнәрен дә тәкъдим итә.

«Шәһри Казан» тарихын башлап җибәргән бу санда ТАССР Министрлар Советы Рәисенең беренче урынбасары, профессор Мансур Хәсәнов үзенең «Без тарихта эзлебез» дип аталган язмасында туган халкыбыз тормышының үткәненә, бүгенгесенә һәм киләчәгенә бер күз ташлый, яңа басма алдында торган бурычларга тукталa. РСФСР һәм ТАССР Дәүләт премияләре лауреаты, танылган язучы Аяз Гыйләҗев тә үз мәкаләсендә халкыбыз тарихы турында уйлана. Рафаэль Хәкимов һәм Фәрит Солтанов Татарстанның мөстәкыйльлеге һәм дәүләт статусы турындагы фикерләре белән уртаклашалар. Бу мәсьәләдә газета мөхәррирләренең берсе, танылган язучы Әхәт Гаффар үзенә кызыклы жанр сайлап алган — газетада аның «Шүрәлеләр автономиясе» дигән памфлеты урнаштырылган.

Күренекле татар галиме Әбрар Кәримуллин мәктәп дәреслекләрендә һәм кайбер матбугат битләрендә «татар» дигән төшенчәгә һәм татар халкы тарихына карата булган яла ягу, ялган сүз әйтү күренешләренә каршы чыга.

Газета әдәбият-сәнгать мәсьәләләренә багышланган «Илһамият» дигән сәхифә тәкъдим итә. Анда Татарстанның Г. Тукай исемендәге Дәүләт премиясе лауреаты шагыйрь Гамил Афзал шигырьләре һәм газета мөхәррирләренең берсе Гәрәй Рәхимнең ике хәбәре урнаштырылган.

«Шәһри Казан» үзенең дүртенче битен тулысынча ял сәгатьләре, төрле кызыклы һәм көнкүреш өчен файдалы язмалардан, шаян рәсем һәм фотолардан торган «Кырык бакча» сәхифәсенә багышлаган.

Газетаның беренче саны ук татар халкының милли үзенчәлекләрен, туган халкыбыз алдында торган җитди мәсьәләләрне яктыртырга омтылуы белән үзенә игътибарны җәлеп итә.

# СӨТЛӘРЕ КУЕ, КАЛҖАЛАРЫ МАЙЛЫ

Кулларыбыз нәрсә генә эшләмәде дә, күзләребез ниләр генә күрмәде бу дөньяда. Яшел масса тутыру өчен, кыйммәткә төшереп, биек-биек манаралар корып куйдык. Терлек азыгы әзерләүчеләребез аны тутырганда бер җәфалансалар, бушаткан вакытта бу гигантны коручыларны алласы-ние белән бергә каһәрләделәр. Ул манаралар бер тиенлек файда китермәсәләр дә терлекчелек продуктларының үзкыйммәтен кинәт кенә күтәреп җибәрүгә сәбәпче булды. «Россия» колхозында да шундый ике «Пиза манарасы» бар иде. Биредә аны сүтеп алып, плитәләрен тротуар һәм мал-туар абзарларының идәненә җәюгә тотып яхшы эшләгәннәр. Кыйммәткә төшсә дә, файдага яраган тагы үзе. Биредә терлек азыгын менә дигән траншеяларга тутырып куйганнар.

«Цильна» колхозында исә терлек азыгын кышка саклауның тагын ансат һәм арзанлы ысулын тапканнар. Крестьян тапкырлыгы дими ни дисең моны. Ферма янында яшел курган калкып чыккан.

— Гадәттә, — ди колхоз рәисе Борис Гафуров, — траншеядагы терлек азыгы су тулып, бозланып катучан була. 30—40 процент дымлылыктагы сенажны курганда саклау уңайрак.

Мөгезле эре терлек фермасына таба күтәрелә торган яңа юл буендагы 160 гектарлы катнаш үлән басуында КСК-100 комбайнчысы Әнвәр Нуруллин белән сөйләшеп торабыз. Ул үзенең сүзен чабылган гектарлардан, аннан җыеп алынган яшел масса күләменнән башлар, дип көткән идем. Алай булмады.

— Сөтнең майлылыгы дүрт процентан ким булганы юк бездә, — ди. — Симертүдәге хайваннар да елкылдап тора.

Әнвәр бераз киптергән калын теземнән бер учма үлән алды.

— Менә монда, — ди ул, — алты төрле культура бар: солы, арпа, борчак, вика, көнбагыш, рапс. Терлекләр өчен ел саен шундый аксымга бай булган азык әзерләп бирәбез. Шушылай ярым киптергәннән соң һәр гектардан 200 центнер яшел масса җыела.

Алар КСК-100 комбайннары белән биредә өчәү — Әнвәр Нуруллин, Камил Яфизов, Зөфәр Исхаков эшли. Иртәдән кичкә кадәр.

— Без җыйганны ун шофер ташып тора, — дип Әнвәр аларның исемнәрен саный башлады. — Рөстәм Айзатуллов, Харис Шакиров, Шәүкәт Шамшаев... Барысы да тырышып эшли. Өзеклек тудырганнары юк. Явымнар аркасында урып-җыю эшләре соңгарак калды. Анда да бүленгәч, тыгызгарак туры килә... Быел бер шартлы терлеккә әзерләнәчәк азык берәмлеге 30 центнердан да ким булмас, дип торабыз.

«Цильна» колхозының терлек азыгы җитештерү звеносына печән өсте дип, кабаланырга, бәргәләнергә туры килми. Барысы да алдан уйланылган, эш график буенча бара. Шулай да ул бер эш башлаган участокта ун көннән артык та тормый. Алар яз көне унар көн ара калдырып өч срокта чәчкән булганнар. Шуңа күрә бу кырда эшләгәндә тегесе өлгерә тора. Азык курганына бары тик сыйфатлы яшел масса гына өелә. Аннан соң инде күпьеллык үлән икенче чабуга өлгереп җитә. Менә шуңа күрә цильналыларның сөте куе, калҗалары майлы була. Иң мөһиме — арзанга да төшә.

**Ф. АЛЕКСАНДРОВ.**
Чүпрәле районы.

## Камазлылар булышлыгы

**Басулардагы мул уңышны җыеп алуда авыл эшчәннәренә безнең завод кешеләре, «КамАЗ» автомобильләрен җыючылар, зур булышлык күрсәтә. Тукай районы, «Чәчкәле» колхозы кырларында киң профильле, теләсә нинди техниканы төгәл эшләтә белүче сынаучы-шоферларыбыз Камил Саттаров, Газинур Госманов, җыючы слесарьлар Сергей Соколов, Юрий Артюшкин, Мирзанур Саттаров, Зәйнетдин Бәдретдинов, Юныс Минхәеровлар тырыш хезмәтләре белән танылдылар. Аларның күбесе комбайннарга утырып, иртәдән кичкә кадәр теземнәрне җыеп суктыруда, кайберләре машиналар белән ындыр табакларына ашлык ташуда эшлиләр.**

**В. МАКСИМОВ.**

## Вакытыннан алда

**Азнакай районы терлекчеләре, дәүләткә 27741 тонна сөт сатып, тугыз айлык планны вакытыннан алда — 15 августка үтәделәр. Бу хезмәт җиңүенә «Митрәй», «Әсәй», «Азнакай», «Никитинский» һәм «Совет» совхозлары, «Алга», «Ирекле», «Эконом», «Авангард», Тельман исемендәге, «Чаллы» һәм «Уразман» колхозлары зур өлеш кертте.**

Татарстанга — тулы мөстәкыйльлек!

# АЗАТЛЫК ЯРТЫ БУЛМЫЙ

Бу көннәрдә Түбән Каманың Техника юрты яңа сәяси көрәш мәйданына әверелде. «Нефтехим» производство берләшмәсенең торак-коммуналь идарәсе слесаре Минрәис Закирҗан улы Сабирҗанов палатка җәеп куйган да ачлык игълан иткән. Нәрсә этәргән аны моңдый адымга?

— Социаль гаделсезлек, — дип ике сүз белән генә җавап бирде ул башта.

Социаль гаделсезлек. Аның салкын җиле Татарстанда кемгә генә кагылмады икән? М. Сабирҗанов та аны үз җилкәсендә татыган. Кем әйтмешли, ул — заманыбызның укымышлы кешесе. Музыка училищесы, техникум һәм Казан мәдәният институтын тәмамлаган. Инде үзеннән-үзе сорау туа: югары белемгә ия була торып, ни өчен үз һөнәре буенча эшләми?

— Андый теләгем бик зур. Ләкин әлегә тормышка ашыра алмыйм. Бездә мәдәният хезмәткәрләренә караш бик начар. Торырга урының да булмагач, бик җырлап-биеп йөрисе килми. Бүлмә бирүләрен ишеткәч, ЖКУга слесарь булып барырга туры килде, — ди ул.

Минрәис үз белгечлеге буенча да уңышлы эшли һәм зуррак файда китерә алыр иде. Әнә 17 нче мәктәптә балалар вокаль-фольклор түгәрәге оештырган булган. Һәм шушы елның маенда Чаллыда үткәрелгән зона смотрында җиңүче булганнар.

— Мин үзем бу районнан. 1953 елда Югары Чаллы авылында туганмын. Гаҗәеп бай төбәктә яшибез. Ләкин без аның бернинди файдасын гына тоймыйбыз. Киресенчә, күбрәк зыянын күрәбез. Шундый матур табигать кочагында экологик кискен хәл килеп туды. Ул — үз җиребезгә үзебез хуҗа булмау, гомер бакый союз министрлыклары диктатына баш иеп яшәү нәтиҗәсе. Минем ачлык игълан итүем дә Татарстанга союздаш республика статусы алу өчен көрәш билгесе булып тора. Дөрес, ул кайберәүләргә ошамый да, — ди.

Намусыма хилафлык китерер хәлем юк. Ул миңа да аңлашылып бетми. Чөнки тиздән бу мәсьәлә ТАССР Югары Советы сессиясендә каралачак. Республика матбугатында Татарстанның дәүләт суверенлыгы һәм Татарстан АССРны суверен республика итеп үзгәртү турында төрле закон һәм декларацияләр проектлары да басылды. Ачлык игълан итмичә дә мәсьәлә хәл ителүгә таба бара.

— Эш минем ачлык игълан итүдә генә түгел. Төп максатым — күбрәк кешеләрне уятырга тырышу, көрәшкә чакыру. Теләктәшләрем күбрәк булган саен, мин үземдә көч арта баруын гына тоям, теләгемә ирештем дип саныйм, — ди.

Шуның өчен дә палатка тирәсе агитация-пропаганда үзәгенә охшап тора. Анда татар халкына азатлык, Татарстанга союздаш республика статусы бирүгә өндәүче күп санлы плакатлар күренә. Шунда ук өстәл. Анда әлеге чакыруларга теләктәшлек белдерүче һәркем имзасын куеп китә.

Аның теләктәшләре бик күп. Әнә 4 меңнән артык кеше кул куйган да инде. Бик күпләр, янына тукталып, хәл-әхвәл сорашып һәм көч-куәт биреп китәләр. Мин анда вакытта бергә эшләүче иптәшләре — буяучылар Мәдинә Мингарипова, Нәсимә Сәмигуллина, Гөлчирә Ситдыйкова килде.

— Үз халкының киләчәге, Татарстанга союздаш республика статусы алу өчен шундый кыю көрәшчеләр күбрәк булсын иде, — диләр алар.

Ә 15 август көнне 18 сәгатьтә бирегә ничәмә-ничә меңләгән кеше җыелды. Татар иҗтимагый үзәгенең Түбән Кама бүлеге оештырган митинг булды. Аның рәисе ТАССР халык депутаты А. А. Зыятдинов митингны ачып:

— Иптәшләр! Әлбәттә, Татарстанга нинди статус бирү мәсьәләсен безнең бүгенге сөйләшү генә хәл итми. Ләкин бергәләшеп киңәш кору, халык фикерен белеп тору өчен ул бик кирәк, — диде.

Аннары ораторлар берберсен алмаштырып кына торды. Ике дистәгә якын кеше чыгып сөйләде, татар теленә, халкына һәм милләтләр дуслыгына мәдхия итеп шигырьләр укыды. Алар барысы да диярлек Татарстанга тулы мөстәкыйльлек, союздаш республика статусы бирелергә тиеш, дигән теләк белдерде, аның сәяси һәм экономик өстенлекләрен дәлилләп күрсәтте. Үзен социал-демократлар ассоциациясе вәкиле дип игълан итүче М. Мифтахов кына Демократик Россиядән чыкмаска, РСФСР составында калырга чакырды. Тыныч кына барган митинг ул сөйләгәндә кинәт гөрли башлады. Митингны оештыручылар күпме генә халыкны тынычландырырга, икенче төрле фикер йөртүчене дә хөрмәт итәргә чакырмасыннар, халык барыбер үзенекен итте — аны тыңларга теләмәвен бик ачык итеп белдерде.

— Башка халыкларны хокуксыз итеп демократ булу мөмкин түгел. Азатлык ярты була алмый, — диде ТИҮнең Чаллы бүлеге әгъзасы, ТАССР халык депутаты Н. Мансуров, бу чыгышка җавап итеп.

Ахырда митингта катнашучылар Татарстанга СССР составында союздаш республика статусы алу турында резолюция кабул иттеләр.

Дөрес, «бу татарларга нәрсә җитми инде? Ничек яшәдек, шулай дәвам итәргә кирәк», дигән сүзләрне ишеткәләргә туры килә. Татарларга нәрсә җитмәүне санау бик күп урын алыр иде. Ул һәркемгә мәгълүм. Ләкин шул ук әйберләр русларга һәм Татарстанда яшәүче башка милләт халкына да җитми бит. Мәсәлән, елына 2,2 миллиард сумлык промышленность продукциясе җитештерүче Түбән Камада яшәүчеләр кибеттән аякларына оек алып кия алмыйлар. Былтыр шәһәр промышленносте 477,5 миллион сумлык табыш китерде. Ләкин кемгә? Үзәккә, ә шәһәр бюджетына аның нибары 2,5 проценты гына калды. Түбән Каманы тиешенчә тоту һәм аның нормаль үсеше өчен ел саен 500 миллион сум акча кирәк икән. Ә былтыр моның өчен 29 миллион сум гына тотылган. Бу җитмәүчелектән татарлар гына түгел, башка барлык милләт кешеләре дә интегә бит. Һәм Татарстанга тулы мөстәкыйльлек алмыйча, бу бөлгенлектән чыгармын димә.

**И. ЗАРИПОВ,**
үз хәбәрчебез.
Түбән Кама.

# БӘХЕТ АЧКЫЧЫ ҮЗ КУЛЫГЫЗДА

**ТАТАРСТАН ХАЛЫК ДЕПУТАТЛАРЫНА ТӨНЬЯК КАЗАХСТАН ТАТАРЛАРЫННАН АЧЫК ХАТ**

Хөрмәтле Татарстан халык депутатлары! Сез тиздән республика Югары Советының сессиясенә җыйналасыз. Сезнең алдыгызда бик мөһим бурычлар — Татарстанның язмышына бәйле мәсьәләларне чишү куелган. Ул мәсьәләләрнең иң катлаулысы һәм тарихи нәтиҗәлесе — республикага статус бирү турындагы тәкъдимнәр.

Соңгы елларда илебездә бара торган демократияләштерү һәм үзгәртеп кору татар халкына да үз язмышын үзенә сайларга мөмкинлек бирде, башка халыклар белән бертигез хокукка юл ачты, ватандашларыбызга йокыдан уянып, «без дә илебезнең бөек уллары һәм кызлары, безнең дә шул хөрмәткә ия булырга хокукыбыз бар», дигән аң кертте.

Без, туган җиребездән читтә яшәгән татарлар, туган йортыбыз — республикабызның елдан-ел бөлгенлеккә төшүен ишетеп, аның табигате җимерелеп баруын күреп, туганнарның үз тарихыннан, мәдәниятеннән, ана теленнән аерылуын тоеп, гамьсез генә яши алмыйбыз, сезнең белән бергә күптәнге йөрәк яралары әрни. Чит өлкәләрдә яшәгән 5 миллионнан артык татар халкы да иҗтимагый һәм сәяси тормышта актив катнаша алмый, конституцион хокуклары киң булса да, төрле кыенлыклар чыгып тору сәбәпле, чынбарлыкта ул тормышка ашмый.

Соңгы елларда илебезнең төрле төбәкләрендә милли клублар, иҗтимагый үзәкләр оештырылды, туган телдә газеталар чыгарыла башлады, мәктәпләрдә татар телендә класслар ачылды. Болар, әлбәттә, бик шатлыклы күренеш, бу эшләрнең барына да иң беренче ярдәмче — сөекле башкалабыз Казан. Мөмкинлеге аз булса да, республикабыз безгә чын күңелдән ярдәм итәргә тырыша, соңгы калҗасы белән бүлешә. Безнең ватандашларыбыз чыннан да киң күңелле, саф йөрәкле.

Татарстан, хәзергә автономияле статуслы буларак, бик күп мөмкинлекләрдән мәхрүм, аның бөтен байлыгы, бөтен көче үзәккә китеп тора, иҗтимагый-сәяси һәм мәдәни үсеше хокуклары чикләнгән. Шулай булгач, читтә яшәгән татарларга да ярдәм көтү уңайсыз.

Бу һәм тагын санап бетергесез җитешсезлекләрне республика союздаш булса гына җиңел булыр иде, аның мөмкинлекләре үсәр иде, үз байлыгы белән үзе файдаланыр иде.

Әгәр Татарстан союздаш республика статусына күчсә, читтә яшәгән 5 миллион татар халкына да мәдәниятен үстерергә, мәктәпләрдә балаларны ана телендә укытырга, милли кадрлар хәзерләүдә зур мөмкинлекләр ачылыр иде, һәм без горурланып әйтер идек:

«Безнең дә мөстәкыйль республикабыз бар, безне дә җылыта торган Җир-анабыз бар».

Хөрмәтле депутатлар, сезгә мөрәҗәгать итәбез!

Алдыгызда изге бурычлар тора. Сезнең кулыгызга безнең халыкка тигез хокук, бәхет яулап алу, үз максатына ирешү, хыялларын тормышка ашыру юлларының ачкычлары бирелгән, карарларны раслау мөмкинлекләре тапшырылган. Шуның белән файдаланыгыз!

Татарстаннан читтә яшәгән якташларыгыз сезнең бу изге эшләрне чын күңелдән хуплыйлар, бөтен көчләрен куеп ярдәм итәләр. Берлек булса — максатка ирешербез!

Без сезне республиканың статусын союздаш республика дип үзгәртергә, татар теленә дәүләт теле статусын бирергә чакырабыз! Сезгә зур уңышлар теләп, якты өметләр белән Төньяк Казахстан җәмгыятеннән.

**Р. ШАКИРОВ,**
проектлар институтының бүлек җитәкчесе, инженер.
**Н. ШАКИРОВА,**
Казахстан ССРның мәгариф отличнигы, укытучы.
**М. СӘЛАХОВ,**
доцент, медицина фәннәре кандидаты һәм тагын 32 имза.

# Язучылар фикере

Татарстан Язучылар берлегенең ачык партия җыелышы булып узды. Элеккеге җыелышлардан аермалы буларак, ул киеренке сәяси активлык белән үтте. КПСС-

карарларынмы, әллә РКПнныкыларынмы?» Эш шунда ки, Татарстан язучылары, КПССның XXVIII съезды карарларында азмы-күпме алга китеш

каль үзгәрешләргә һөҗүм дип бәялиләр. Бу уңайдан Татарстан Язучылар берлеге партия җыелышы И. Полозков интервьюсына сәяси про-

«Казан утлары» журналы бүлек мөдире Мансур Вәлиев, прозаик һәм шагыйрь Марсель Галиев, прозаик Нәбирә Гыйматдинова, рус язучысы Әхәт Мушинский, балалар язучысы Рафис Корбановның төрле сәяси сәбәпләр белән КПСС сафларыннан чыгулары турындагы гаризалары карадылар

туктатырга карар кыла. Әмма язучы үзен бәйсез коммунист дип саный, партия взносы түләүдән баш тарта. Әдип, партия яңадан социалистик җәмгыять төзү позицияләренә басса, мин КПСС сафларында булуымны дәвам итәчәкмен, дип белдерде.

Шулай итеп, партиягә

# Миңа кыен булгач...

Игътибар: җитди мәсьәлә

Газетабызның үткән санында башкалабыз Казанда тәмәкечеләрнең пикет оештыруларын һәм бу хакта эчке эшләр идарәсе вәкилләренең фикерен ишеткән идек инде. Казан трамвай-троллейбус идарәсендә бу турыда ни уйлыйлар соң?

— Республикабызда килеп туган тәмәке кытлыгы бер дә көтмәгәндә безнең эшчәнлеккә аяк чала башлады. Башкалабыздагы бердәнбер диярлек тәмәке сату ларегы «Балалар дөньясы» универмагы каршында, шәһәрнең үзәгендә, дистәләгән транспорт маршруты кисешкән чатта урнашкан. Билгеле, сәүдә эшендә тоткарлыклар булмый тормый. Соңгы вакытта чиратта торудан гарык булган халык кискен адымнар ясый башлады — транспорт хәрәкәтен туктатып, тәмәке сатуны таләп итә. Бу хәл 30 июльдән алып бүгенгәчә дәвам итә. 6 трамвай, 3 троллейбус маршрутында көн саен диярлек берничә сәгатькә транспорт хәрәкәте туктала. Мәҗбүри туктап торулардан килгән зыянның суммасы өч мең сумнан артып китте инде, — диләр трамвай-троллейбус идарәсе җитәкчеләре.

Бик теләгәндә тәмәкечеләрне дә аңлап булыр иде. Чынлап та, бик тартасы килгәч, тартырга таба алмый гаҗиз булгач... Шулай да, хөрмәтле тәмәкечеләр, кем-кем, әмма дә ләкин тәмәке булмауга пассажирлар гаепле түгел бит. Берәү өенә, берәү эшкә, берәү очрашуга ашыга. Тизрәк кайтып җитәргә, тизрәк барып җитәргә кирәк. Ә транспорт юк та юк.

башкаларга да кыен булсын, дигән принцип белән яшәмик. Тәмәке тартучылар да, тартмаучылар да бертигез бит бу дөньяда. Мөгаен, кайберәүләр тәкъдим иткәнчә, тәмәкене дә талон белән сата башларга вакыттыр. Ичмаса, спекулянтларны баетуның бер юлы кимер, этеш-

бәзмыйча гына азмы-күпме тәмәке алыр идек.

Бәлкем тәмәке ларегын башка тынычрак урынга, транспорт йөрми торган аулаграк төшкә күчерергә кирәктер.

**Р. ШӘРӘФЕТДИНОВ.**

тар халкына да үз язмышын үзенә сайларга мөмкинлек бирде, башка халыклар белән беррәттән бертигез хокукка юл ачты, ватандашларыбызга йокыдан уянып, «без дә илебезнең бөек уллары һәм кызлары, безнең дә шул хөрмәткә ия булырга хокукыбыз бар», дигән аң керттe.

мый, конституцион хокуклары киң булса да, төрле кысенлыклар чыгып тору сәбәпле, чынбарлыкта ул тормышка ашмый.

Соңгы елларда илебезнең төрле төбәкләрендә милли клублар, иҗтимагый үзәкләр оештырылды, туган телдә газеталар чыгарыла башлады.

рум, аның бөтен байлыгы, бөтен көче үзәккә китеп тора, иҗтимагый-сәяси һәм мәдәни үсеше хокуклары чикләнгән. Шулай булгач, читтә яшәгән татарларга да ярдәм күтү унайсыз.

Бу һәм тагын санап бетергесез җитешсезлекләрне республика союздаш булса

җылыта торган Җир-анабыз бар».

Хөрмәтле депутатлар, сезгә мөрәҗәгать итәбез!

Алдыгызда изге бурычлар тора. Сезнең кулыгызга безнең халыкка тигез хокук, бәхет яулап алу, үз максатына ирешү, хыялларын тормышка ашыру юлларының ачкычла-

бүлек җитәкчесе, инженер.

**Н. ШАКИРОВА,**
Казахстан ССРның мәгариф отличнигы, укытучы.

**М. СӘЛАХОВ,**
доцент, медицина фәннәре кандидаты һәм тагын 32 имза.

вай, 3 троллейбус маршрутында көн саен диярлек берничә сәгатькә транспорт хәрәкәте туктала. Мәҗбүри туктап торулардан килгән зыянның суммасы өч мең сумнан артып китте инде, — диләр трамвай-троллейбус идарәсе җитәкчеләре.

Бик теләгәндә тәмәкечеләрне дә аңлап булыр иде. Чынлап та, бик тартасы килгәч, тартырга таба алмый гаҗиз булгач... Шулай да, хөрмәтле тәмәкечеләр, кемкем, әмма дә ләкин тәмәке булмауга пассажирлар гаепле түгел бит. Берәү өенә, берәү эшкә, берәү очрашуга ашыга. Тизрәк кайтып җитәргә, тизрәк барып җитәргә кирәк. Ә транспорт юк та юк. Әйдәгез, миңа кыен булгач, башкаларга да кыен булсын, дигән принцип белән яшәмик. Тәмәке тартучылар да, тартмаучылар да бертигез бит бу дөньяда. Мөгаен, кайберәүләр тәкъдим иткәнчә, тәмәкене дә талон белән сата башларга вакыттыр. Ичмасам, спекулянтларны баетуның бер юлы кимер, этештертешсез, нервларыңны бозмыйча гына азмы-күпме тәмәке алыр идең.

Бәлкем тәмәке ларегын башка тынычрак урынга, транспорт йөрми торган аулаграк төшкә күчерергә кирәктер.

**Р. ШӘРӘФЕТДИНОВ.**

**Р. Яруллин фотолары.**

# Язучылар фикере

Татарстан Язучылар берлегенең ачык партия җыелышы булып узды. Элеккеге җыелышлардан аермалы буларак, ул киеренке сәяси активлык белән үтте. КПССның XXVIII съезды йомгакларына багышланган беренче көн тәртибендә үк коммунист язучылар бүген КПССта килеп туган аңлашылмый торган бер күренешкә игътибар юнәлттеләр. Залдан президиумга шундый сорзулар яуды: «Без хәзер кайсы партия әгъзалары — КПССныкымы, әллә РКПныкымы?» «Без хәзер кайсы съезд карарларын тормышка ашыру өчен тырышырга тиеш — КПССның XXVIII съезды карарларынмы, әллә РКПныкыларынмы?» Эш шунда ки, Татарстан язучылары, КПССның XXVIII съезды карарларында азмы-күпме алга китеш, җәмгыятебез тормышында теге яки бу үзгәрешләр ясарга омтылыш булса, РКП съезды консерватив шартларда үтте, дип саныйлар. Коммунист язучыларның күбесе РКП съезды йомгакларыннан, бигрәк тә аның беренче секретаре И. Полозковның сәяси карашларына риза түгел. Әйтик, алар И. Полозковның «Правда» газетасына биргән интервьюсы бүгенге үзгәртеп коруга, демократия һәм хәбәрдарлыкка, экономикадагы радикаль үзгәрешләргә һөҗүм дип бәялиләр. Бу уңайдан Татарстан Язучылар берлеге партия җыелышы И. Полозков интервьюсына сәяси протест акты белдерергә карар кылды. Шушы протест йөзеннән язучы-коммунистларның өч айлык взнослары партия кассасына тапшырылмыйча, бер картлар йорты һәм бер балалар йортына күчереләчәк.

Шушы җыелышта исемнәре Татарстанда гына түгел, ә киң илебезгә билгеле булган язучылардан Татарстан комсомолының М. Җәлил исемендәге премиясе лауреаты, драматург Ризван Хәмид, танылган тәнкыйтьче, «Казан утлары» журналы бүлек мөдире Мансур Вәлиев, прозаик һәм шагыйрь Марсель Галиев, прозаик Нәбирә Гыйматдинова, рус язучысы Әхәт Мушинский, балалар язучысы Рафис Корбановның төрле сәяси сәбәпләр белән КПСС сафларыннан чыгулары турындагы гаризалары каралды һәм үтенечләре канәгатьләндерелде.

Татарстанның Г. Тукай исемендәге Дәүләт премиясе лауреаты, драматург һәм публицист Диас Вәлиевнең гаризасы буенча фикер алышу катлаулы бер бәхәскә әверелде. Эш шунда ки, Д. Вәлиев бүгенге партия һәм дәүләт җитәкчеләре социалистик җәмгыять төзү принципларыннан читләштеләр дип саный һәм шул сәбәп аркасында үзенең бүгенге КПСС сафларында булуын туктатырга карар кыла. Әмма язучы үзен бәйсез коммунист дип саный, партия взносы түләүдән баш тарта. Әдип, партия яңадан социалистик җәмгыять төзү позицияләренә басса, мин КПСС сафларында булуымны дәвам итәчәкмен, дип белдерде.

Шулай итеп, партиядәге үзгәрешләр башлангыч оешмаларда да шактый кискен рәвешләргә керә башлады.

Шушы ук җыелышта республика язучылары, ТАССР Югары Советының булачак сессиясе көн тәртибендәге мәсьәләләргә үз мөнәсәбәтләрен белдерү өчен, дүшәмбе көнне барлык иҗат союзларының берләштерелгән гадәттән тыш пленумын чакыру инициативасы белән чыктылар.

**Р. ГӘРӘЙ.**

# Татар иҗтимагый үзәге белдерүе

ТАССР Югары Советының II сессиясендә республиканың дәүләт суверенитеты турындагы мәсьәлә каралачак. Шуңа бәйле рәвештә мәсьәләнең асылын бозып күрсәтүче төрле уйдырмалар һәм имеш-мимешләр таралды. Татар иҗтимагый үзәге моннан ике ел элек әлеге идеянең инициаторы булып чыкканга күрә, Татарстанның дәүләт суверенитетын игълан итү уңаеннан үз позициясен аңлатуны кирәк таба.

Татар иҗтимагый үзәге суверенитет төшенчәсен республиканың эчке һәм тышкы эшләрдә мөстәкыйльлеге, республиканың гражданнарына властьның бөтен тулылыгы белән бирелүе, җирле законнарның һәм халык мәнфәгатьләренең өстенлекле булуы итеп аңлый. Республиканың күпмилләтле халкы үз территориясендә чын хуҗа булырга тиеш!

Татарстан суверенитеты татар халкының милли суверенитетыннан, аның үзбилгеләнүгә халыкара танылган хокукыннан, беркем тарафыннан да мәхрүм ителми торган хокукыннан килеп чыга.

Башка төбәкләрдән аерымланып яшәү мөмкин булмаган кебек, эчке колония рәвешендә яшәргә дә ярамый. Әгәр Татарстанны эксплуатацияләү хәзерге темплар белән дәвам итсә, безнең балаларыбыз чүлдә яшәр. Без үз территориябезне читләрнең белер-белмәс катышуыннан сакларга һәм үзәк һәм башка республикалар белән гадел, үзара файдалы мөнәсәбәтләргә күчәргә тиешбез.

Суверенитетның төп мәгънәсе башкалардан аерымлануда түгел, ә хокукларның субъектын юридик яктан билгеләүдә. Республика кем белән һәм нинди шартларда договор мөнәсәбәтләренә керергә икәнлеген үзе билгеләргә тиеш!

Юридерме-юктырмы, имеш, Татарстан СССР составыннан чыгарга җыена, ул суверенитет игълан иткәндә русларның хокуклары кысылачак, дигән төрле уйдырмалар таратыла. Ә чынлыкта СССРның бөтен территориясенә таралып утырган татарлар союзны ныгыту белән объектив кызыксыналар. Без бары тик илдә, бигрәк тә үз җиребездә килмешәк булырга теләмибез. Без тигез хокуклы договор мөнәсәбәтләре яклы! Без бары тик суверен республика гына хокукый дәүләт була ала, һәм бары тик хокукый дәүләт кенә кеше хокукларын гарантияли ала дип ышанабыз.

Татар иҗтимагый үзәге Россиядән «чыгу» яки «чыкмау» турындагы мәсьәлә халыкның бер өлешенең хокукый наданлыгына, тигез хокуклы суверен дәүләтләр союзы буларак, федератив мөнәсәбәтләр асылын белмәүләренә исәпләнгән дип уйлый. Татарстан суверенитеты Россиягә калма-каршы тору өчен түгел, ә тигез хокуклы партнерлык мөнәсәбәтләрендә, гражданнарның мәнфәгатьләрен союз һәм Россия министрлыклары тыкшынуыннан яклау максатында Россия белән договор мөнәсәбәтләренә керү өчен игълан ителә. Әгәр суверен Татарстан РСФСР белән үзенең мөнәсәбәтләрен ССР Союзының тигез хокуклы субъекты буларак тигез хокуклы нигездә корса, берәүгә дә зыян булмас. Без республика эшләрен югарыдан кемнәрдер — СССР органнарымы, әллә РСФСР органнарымы — хәл итүгә каршы. Безнең мәнфәгатьләрне берәү дә үзебездән яхшырак белми. Безнең хокукларны берәү дә үзебездән яхшырак файдаланмас.

Татар иҗтимагый үзәге патшага да, юлбашчыга да, геройга да ышанмый. Татар иҗтимагый үзәге өчен республика мәнфәгатьләреннән дә югарырак нәрсә юк. Суверенитет иртәгәге көнгә ышаныч уятырга, Россия белән һәм башка республикалар белән экономик элемтәләрне ныгытырга, базарга күчү өчен сәяси алшартлар тудырырга тиеш. Алар органик бердәмлектә генә тормышка ашырыла ала. Суверен Татарстанда, җенесләренә, милләтләренә, диннәренә һәм социаль чыгышларына бәйсез рәвештә, барлык гражданлык хокуклары Гомуми Кеше Хокуклары Декларациясе нигезендә гарантияләнергә тиеш.

Әмма Гомуми Кеше Хокуклары Декларациясенә карата мөнәсәбәттә беренче булып милли суверенитетны, ягъни тулы бер халыкның хокукларын раслый торган халыкара-хокукый документлар торуын юридик яктан дөрес аңларга кирәк.

**Белдерү 1990 елның 13 августында Татар иҗтимагый үзәге идарәсе утырышында кабул ителде.**

## *Татарстан АССР халык депутатларын сайлау буенча Үзәк сайлау комиссиясе белдерүе*

«Татарстан АССР халык депутатларын сайлау турында» ТАССР Законының 53 статьясы нигезендә Казан шәһәрендәге 61 нче Дубравино сайлау округында һәм Түбән Камадагы 213 нче Чәбия сайлау округында 1990 елның 24 июлендә Татарстан АССР халык депутатларын кабат сайлау булды.

Округ сайлау комиссияләреннән кергән беркетмәләр нигезендә Татарстан АССР халык депутатларын сайлау буенча Үзәк сайлау комиссиясе хәбәр итә:

«ТАССР халык депутатларын сайлау турында» ТАССР Законының 49 статьясы нигезендә Татарстан АССР халык депутатларын сайлау буенча Үзәк сайлау комиссиясе Татарстан АССР халык депутаты итеп 213 нче Чәбия сайлау округыннан сайланган, Түбән Кама шәһәрендә яшәүче, партиясез, «Теплоэнергострой» төзү-монтаж трестының 1 нче механикалаштырылган күчмә колоннасы прорабы **Галиев Рәиф** Нургаяз улын теркәде.

Сайлау турындагы Законның 48 нче статьясы нигезендә 61 нче Дубравино сайлау округында сайлаулар булмаган дип табылды, чөнки сайлау көнне сайлаучылар исемлегенә кертелгән сайлаучыларның 49,2 проценты гына сайлауда катнашты.

**Татарстан АССР халык депутатларын сайлау буенча Үзәк сайлау комиссиясе**

# Киләсе ел хисабына

Баулы бораулаучылары унъеллык бәйрәмнәренә хезмәт уңышлары белән килә. Дүрт бригада исә уникенче бишьеллыкка билгеләнгән үрләрне яулады да инде.

Көнбатыш Себердә эшләүче В. Старов — А. Архирейскийлар җитәкчелегендәге бораулау бригадасы, мәсәлән, бишьеллык башыннан алып 284400 метр тау токымнары тишеп үтте һәм апрельдә үк киләсе ел календарен ачып җибәрде.

Татарстанда эшләүче ике бригада исә уникенче бишьеллык белән исәп-хисапны үткән айда өзде. Р. Галиев һәм В. Добрин җитәкчелегендәге коллективлар уникенче бишьеллыкка кергәч 117730—118800 әр метр җир борауладылар.

Идарәдә бер бригада гына скважиналар үзләштерү белән шөгыльләнә. Аңа озак еллар мастер Марлис Зәйдуллин җитәкчелек итә. Бу коллектив агымдагы елның маенда бишьеллык планны тормышка ашырды — барысы 254 скважина үзләштерде.

**Ф. СӘЛИМГӘРӘЕВ.**

# КООПЕРАТИВТА КЕМНӘР ЭШЛИ?

Соңгы вакытларда газета һәм журнал битләрендә «Кооперативлар саны кими, кооперативларны бюрократлар кыса», дигән хәбәрләр торган саен күбрәк күренә башлады. Чыннан да, шулаймы бу? Юк икән. Республикабызда, мәсәлән, кооперативлар саны, киресенчә, арта, 1989 ел дәвамында гына да ул 2,4 мәртәбәгә арткан. Һәм быелның 1 январена аның саны 2349 га җиткән. Былтыр алар 542 миллион сумлык продукция җитештергәннәр һәм хезмәт күрсәткәннәр. 1988 елны ул 106,5 миллион сум гына булган.

Кооператив хәрәкәтенең башында казанлылар тора. Шәһәрдә агымдагы ел башыннан 933 кооператив эшли. Ул республикадагы барлык кооперативларның 39,7 процентын тәшкил итә. Әйтергә кирәк, кооператив секторының структурасы да киңәя бара. Элек ул өч кенә (көнкүреш хезмәте күрсәтү, халык куллануы товарлары җитештерү, җәмәгать туклануы) сферасына кагылса, хәзер аның 20 ләп төре бар.

1989 елны әлеге оешмаларда эшләүчеләр саны өч мәртәбә үскән. Һәм ел ахырына 65 мең кешегә җиткән. Кооперативлар узган ел 300 миллион сумлык керем алганнар. Шуның 44,2 миллионы, ягъни 15 проценты кооперативларны үстерү фондларына һәм страховой фондка җибәрелгән. Ә 238,4 миллионы, ягъни 80 проценты хезмәткә түләү фондына киткән. Бер эшченең уртача айлык кереме былтырның беренче кварталында 303 сум, икенчесендә — 373, өченчесендә — 442, ә дүртенче кварталда 454 сум булган. Керемнәр артуның объектив нигезе — югары квалификацияле хезмәт, озайтылган эш көне, хезмәт дисциплинасының үсүе һәм чыгымнарга экономия.

Дөресен әйткәндә, без совет экономикасындагы җитди диспропорцияне бетерүдә кооперативлар хәрәкәтенә зур өметләр баглаган идек. Әмма әлегә ул өметләр акланмады. Чөнки кооперативлар халыкка йөз белән борылырга җыенмыйлар, алар күбрәк предприятие һәм оешмаларга хезмәт күрсәтү белән мавыга төшә.

Финанс һәм күзәтчелек органнары белән берлектә үткәрелгән тикшерүләрдән күренгәнчә, күп кенә кооперативлар үз эшчәнлекләрен кооперация турында закон нигезендә оештырырга тырышалар. Шулай итеп, халыкка көнкүреш хезмәте күрсәтүне яхшырту һәм халык куллануы товарлары җитештерүне арттыру мәсьәләләрен хәл итүгә үзләреннән лаеклы өлеш кертәләр.

Шуның белән бергә, кайбер кооперативлар отчет һәм эш хакы түләү тәртибен җитди бозалар, керемнәре турында дөрес мәгълүмат бирмиләр. Еш кына кооперативларда махсус белеме булмаган бухгалтерлар эшли. Алар акча, чимал һәм материалларны исәпкә дөрес алмыйлар. Мәсәлән, Идел буе районының азык-төлек сәүдәсе каршында оештырылган «Резерв» кооперативы үз эшчәнлеген 1988 елның июль аеннан банкта счет ачмыйча башлап җибәргән иде. Аның финанс-хуҗалык эшчәнлеге буенча бөтен операцияләре районның әлеге сәүдә счеты аша башкарылган. Моннан тыш, 4 нче азык-төлек сәүдәсе складларында дәүләт һәм кооператив продукцияләренең бергә саклануы да кооперация турындагы законны тупас бозуга китерә. Склад мөдире В. Корнилов һәм өлкән бухгалтер А. Ахунова кооперативта бер үк вакытта бер үк вазифаны үтәгәннәр. Тикшерү барышында В. Корниловның 750 сум акча үзләштерүе мәгълүм булды. Продукциянең складтан накладнойларсыз озатылуы аркасында урлашуга юл ачылган.

Шушы ук районның «Компьютер» кооперативында исә монарчы беркайда да оешма буларак рәсми рәвештә теркәлмәгән алты кешелек тегү цехы барлыгы билгеле булды. Тегү әйберләрен реализацияләүдән алынган керем отчетларда күрсәтелми. Шуңа күрә тегүчеләрдән налог тотылмаган. Бу кооперативка 29,2 мең сумлык штраф салынды.

Казандагы «Энергокоммаш» заводы каршындагы «Мирный» кооперативы (аның рәисе әлеге заводның директор урынбасары Г. Идрисов) 1987 елның октябреннән 1989 елның гыйнварына чаклы финанс органнарыннан 36 мең сум керемне яшереп калдырган. Эшчеләрнең эш хакыннан алынган 5,3 мең сум налог та бюджетка күчерелмәгән.

Мондый мисаллар җитәрлек. Тикшерүләр нәтиҗәсендә төрле кооперативлардан яшереп калдырылган 1,6 миллион сум акча, кооператорларның керемнәреннән алынган 1,3 миллион сум налог алынды. Кооператорлар чын керемнәрне яшереп калдыру өчен төрлечә алдашалар. Мәсәлән, Вахитов районының «Комфорт» кооперативы үз керемен материаль чыгымнарны арттыру юлы белән 10,7 мең сумга, ә транспорт чыгымнарын күтәрү нәтиҗәсендә 8,2 мең сумга киметкән. Бу чыгымнарга кооператив членнарының таксида утырып йөргән акчалары да, бензин бәяләре дә кергән. Предприятие җитәкчеләре үзләре оештырган кооперативларда эшләргә тиеш түгелләр. «Комфорт»ның беренче рәисе «Гарант» предприятиесе директоры В. Горемыкин иде. Ул күп тә эшләми, кооперативтан чыкты. Ләкин аның кассасыннан алган 18 мең 302 сум акчаны кире кайтарып бирергә «онытты».

Әлбәттә, барлык кооперативлар да бер төсле, дип әйтергә җыенмыйбыз. Арада тир түгеп эшләгәннәре дә бар аларның. Ә менә тәртипне күбрәк кооперациягә ялгыш эләккән аерым кешеләр боза, шуның белән кооперативларның дәрәҗәсе төшә дә.

**М. ЗАХАРОВ,**
ТАССР Финанс министрлыгының бүлек начальнигы урынбасары.

# Әлки

№ 59 (1609)

«СОЦИАЛИСТИК ТАТАРСТАН» КУШЫМТАСЫ

Әдәбият • Сәнгать • Мәдәният • Тел • Тарих


Татарстан АССР Югары Советы сессиясе алдыннан

## АВТОНОМИЯДӘН СУВЕРЕНЛЫККА

Халыкара хокук нормаларыннан һәм В. И. Ленинның теоретик яктан эшләнгән милли политикасыннан чыгып фикер йөрткәндә, һәр халык үзенең дәүләт формасын үзе билгели, үз политикасы, экономикасы, мәдәнияте белән үзе идарә итә, хәтта үзенә аерым ил булыргамы, башка бер ил эчендә үзәкләрә тәртибе белән яшәргәме — монысын да үзе хәл итә. Боларның барысын да башкару мөмкинлеге халыкның суверенлык дәрәҗәсенә бәйле. Бу турыда 1917 елның октябрендә Советларның II Бөтенроссия съезды ачык итеп: Совет хөкүмәте Россиядә яшәүче һәрбер милләткә үзбилгеләнүнең чын хокукларын бирә, дип белдергән иде. Шул ук елның ноябрендә бу фикер «Россия халыклары хокуклары декларациясе» дигән документта тагын да конкретлаштырылды. Монда барлык халыкларның да чын тигезлек һәм суверенлык алуы, аларның хәтта аерылып чыгып, мөстәкыйль дәүләтләрен төзү хокукы алу мөмкинлеге игълан ителде. Декларациядә һәртөрле милли һәм милли-дини өстенлекләрнең һәм чикләүләрнең юкка чыгарылуы турында да ачык итеп белдерелде.

Ләкин бу теоретик яктан дөрес булган фикерләрне тормышка ашыру бик җиңел булып чыкмады. Финляндиягә һәм Польшага бәйсезлек юларга мөмкинлек бирә торган документларга кул куйгач та, Сталин, Бухарин һәм Пятаковлар, Ленинны гаепләп, Россия империясенең элекке чикләрен һәм бүленмәс берлеген саклау өчен көрәшә башладылар. Шуннан соң инде милли мәсьәлә теориясендә үзәккә куелган «һәр милләткә суверенлык, үзбилгеләнү һәм үзләрә хокукы» дигән төшенчәләр әкренләп алдагыч сүзгә генә әйләнә башладылар.

Беренче республикаларны [illegible] үк үзбилгеләнү принцибы онытылып, үзәктән тагу принцибы кулланыла башлады. Татарстанга автономия бирү дә үзбилгеләнү юлы белән түгел, ә үзәктән хәл итү белән эшләнде. Россия империясенең элекке чикләрен саклау максатыннан, 1918 ел башында ук төзелгән РСФСРның бүленмәс бөтенлеген җуймау максатлар да, үзәктән җитәкчелек итүне бозмас өчен, кулларыннан байлык һәм хакимлекне ычкындырмас өчен, автономияләштерүгә тешетырнаклары белән ябышып торалар. Җитмәсә, алар моны бездәге автономиянең әле чын автономия түгеллеген, берничә мәртәбә бозылган, деформацияләнгән автономия булуын аңлап эшлиләр.

Автономиянең башлангыч мәгънәсе теге яки бу халыкның үз тормышы белән үзе идарә итүе; чынбарлыктан чыгып, аңа тагын «үзенең эчке эшләре белән үзе идарә итүе» дип тә өстиләр. Төзелү чорында автономиянең менә шушы төп мәгънәсе күз алдында тотылган булырга тиеш. Ләкин бу мәгънәсе аның бездә генә түгел, башка илләрдә дә әкренләп бозыла.

Гадәттә, һәр милләткә суверенлык бирәбез дип сөйләнсәләр дә, автономия билгеле бер милләткә түгел, ә шул территориядә яшәүче барлык милләт вәкилләренә бирелә. Автономия алган милләт үзенең суверенлыгын, тел, мәдәният мәсьәләләрен хәл итәргә керешсә, башка милләт вәкилләре аңа гадәттә каршы төшә. Без бу хәлне Татарстан автономиясе төзелгәндә үк шәһәрдәге татар булмаган җитәкчеләрнең моңа каршы эш оештыруларыннан да ачык күрәбез. Гомумән, бу милли мәсьәләләр буенча референдум оештыру гадәттә кире нәтиҗәләр бирә. Дөресрәге, милли республикаларны референдумнар кире нәтиҗәләр бирерлек итеп алдан ук әзерләп куялар. Төп милләт вәкилләрен процент ягыннан азайту өчен, экономик сылтаулар белән, милләтләрне күчерә башлыйлар. Теге яки бу халыкка автономия оештыру хәрәкәте башланса, бу юлны күп милләтле ил дәүләтләре бер дә [illegible]

факт бик зур кыенлык тудырачак. Чөнки бездә дә татар автономиясе юк, ә Татарстанда яшәүчеләр автономиясе дигән төшенчә генә яши. Бу да әле тулы автономия түгел: өлешчәнең дә өлешчәсе. Татарстанда ел саен бөтен байлыкның бары 1,6 процентын гына Татарстанга буйсынган коллективлар җитештерә, калган 98,4 процентын Союз һәм РСФСР министрлыкларына караган предприятиеләр эшләп чыгара. Димәк, Татарстанның экономик суверенлыгы бары 1,6 процент кына.

Автономиянең эчтәлеген тарайту беренче һәм аннан соңгы конституцияләрне төзү барышында да алып барылды. Аларда бары союздаш республикалар гына суверенлыкка ия дип табылды.

Шулай итеп, бездә «автономия» дигән сүзнең чын, дөрес эчтәлеге юкка чыгарылды, ул «хокуксыз» дип әйтерлек мәгънә белән тиңләштерелде. Димәк, безгә хәзер Россия составында беренче мәртәбә үзбилгеләнү хокукы реаль рәвештә бирелүдән файдаланып, төүге эш итеп, тудырылганча дип әйтерлек хокуксызлыкка корылган автономиядән баш тартырга кирәк. Автономияле республика шартларында яшәү татар халкын, теләсә нинди союздаш республиканың төп халкы белән чагыштырганда, һәрьяклап бик күпкә артта калдырды.

Автономиянең яшәп килә торган хокуксызлыгыннан килү суверенлыкка ирешүдә җитди киртә булса да, милли үзаңның киләчәктәге үсешенә, бәлки әле сәламәт булмаган үсешенә генә китерәчәк. Шуңа күрә суверенлыкны бер татар халкының гына түгел, ә Татарстанда яшәүчеләрнең алуын безгә бик нык төшенергә һәм төшендерергә кирәк булачак.

Суверенлык алуда мин үзем якында бер-бер артлы күтәрелергә тиеш булган өч баскычны күрәм. Ул баскычларны үтү астан өскә тәртипле менү рәвешендә барырга тиеш дип уйлыйм, аларның тәртибен бутау тактик яктан кыенлык тудыру дип ышанам.

Беренче баскыч — үзбилгеләнү юлы белән Татарстанга суверенлык алу, әкренләп чын үзидарәне урнаштыру.

Икенче баскыч — суверенлыкка таянып, яңа төзеләчәк союз договорында башка союздаш республикалар белән бертигез хокукта катнашу. СССР Югары Советы милләтләр палатасы рәисе Р. Нишанов үзәк телевидениедән биргән интервьюсында: «Союз договорына автономияле республикалар да катнашыр, әгәр дә аларны союздаш республикалары каршы килмәсә», — дигән фикер әйтте. Бу фикернең үзгәртеп коруга кадәр генә көчендә булуын, хәзер инде милләтләрнең тулы тигезлеге турында гына сөйләргә кирәклекне, автономияләштерү принципларына Ленинның да каршы булуын Ни-

РСФСРны хәзерге империя хәлендә калдырмас, чөнки империя мөнәсәбәтләренең башка халыкларга гына түгел, ә рус халкына да чын бәхет, мул тормыш бирә алмаячагын хәзер инде башы булган кешеләр аңладылар.

Б. Н. Ельцин шушы елның 9 августында Казан университетындагы очрашуда РСФСРның киләчәк төзелеше турында үз фикерен әйткән иде. Ул анда Россия суверенлыгы декларациясендәге 9 нчы матдәгә милли республикалар белән өлкәләрне тигезләп куюны башкачарак аңларга кирәк диде, ягъни милли республикалар тулы суверенлыкка ия булырга тиешләр дип кабатлады. Россия тулы суверенлы милли республикаларның конфедерациясе буларак яңадан төзелергә тиеш дип тә өстәде. Әгәр шулай булса, әгәр башка милли республикалар белән бергә Россия эчендә рус республикасы да (яисә бернича рус республикасы) булса, ул башка суверен республикалар белән тигез хокуклылык шартларында яшәсә, ягъни империячел буйсындыруга чик куелса, элекке автономияле республикаларның союздаш статусын алгач та, СССРга һәм бер үк вакытта Россиягә дә караулары бик мөмкин. Хәер, моны инде Россия эчендәге суверен республикалар үзләре җыелып, киләчәктә хәл итәргә тиеш булырлар.

РСФСРда шуңа охшаган үзгәрешләр булмыйча, аның автономиягә нигезләнгән тө- [illegible] бер генә автономияле республиканың да аңа үз теләге белән, үзбилгеләнүе белән калуы бик шикле.

Шулай итеп, минемчә, Татарстан Югары Советының алдагы сессиясендә зур мәсьәләнең беренче баскычы — республиканың дәүләт суве- [illegible]

Мәскәү. «Московские ведомости» газетасының беренче саны дөнья күрде. Бу атналык газета яңа басма түгел. 1756 елдан башлап 1917 елның 26 октябренә кадәр Мәскәү университеты каршында шундый газета чыгып килә.

«Московские ведомости» заманында бик популяр газета була. Аның шушы яңартылган басмасы да укучылар күңеленә хуш килер.

Рәсемдә: газетаның беренче укучылары.
(ТАСС фотосы).

Эльмира ШӘРИФУЛЛИНА

Яңа шигырьләр

### Әбием күңеле

Җир җиләге төшкән ак күлмәгең
Бала итәк белән тегелгән.
Яулык чите белән авыз каплап
Кеткелдәвең китми хәтердән.

Син сөйләгән әкиятләрдә
Юк иде газ, нитрат.
Дәрәҗәсен һәм гайрәтен
Җуймаган иде ир-ат.

Әкиятеңне агуладык —
Китте Җирнең җелеге.
Ата белән бәйләнми
Бүген нәсел көмлеге.

...линдиягә һәм Польшага бәйсезлек луларга мөмкинлек бирә торган документларга кул куйгач та, Сталин, Бухарин һәм Пятаковлар, Ленинны гаепләп, Россия империясенең элекке чикләрен һәм бүленмәс берлеген саклау өчен көрәшә башладылар. Шуннан соң инде милли мәсьәлә теориясендә үзәккә куелган «һәр милләткә суверенлык, үзбилгеләнү һәм үзләре хокукы» дигән төшенчәләр өйрәнелеп алдагы сүзгә генә әйләнә башладылар.

Беренче республикаларны төзегәндә үк, үзбилгеләнү принцибы онытылып, үзәктән тагу принцибы кулланыла башлады. Татарстанга автономия бирү дә үзбилгеләнү юлы белән түгел, ә үзәктән хәл итү белән эшләнде. Россия империясенең элекке чикләрен саклау максатыннан, 1918 ел башында ук төзелгән РСФСРның бүленмәс бөтенлеген җуймау максатыннан чыгып эшләнде. Ул чорда, РСФСР барлык халыкларга да мул, тыныч тормыш китерер, аларның ирекле үсешен тәэмин итәр, өйрәнеп коммунизм төзелер дип уйланылган чорда, үзбилгеләнүне онытып, халыкларга дәүләт формасын югарыдан утырту, бәлки, акланганды да. Ләкин супермонополистик дәүләт булган Союзның һәм РСФСРның хуҗасызлыкка китергән системасы рус халкына да, башка халыкларга да бәхет бирә алмады. Моны 72 еллык үз тәҗрибәбез генә түгел, социалистик илләргә эләшкән тәҗрибәбез дә раслады.

Шуны алдан сизенептер, В. И. Ленин, автономия нигезендәге Россия федерациясен төзүгә үзе кул куйган булса да, халыкларның тигезлеген, суверенлыгын боза торган автономияләштерү принцибына, инде эш үткән булуга карамастан, 1922 ел ахырында кискен каршы чыкты. Ләкин империяне сакларга омтылган Сталин һәм аның беректашләре Ленин әйткәннәрне өлешчә генә үтәде, автономияләштерүне РСФСР күләмендә саклау гына түгел, хәтта башка союздаш республикаларда да булдырды. Шунысы гаҗәп, хәзерге көндә партия җитәкчеләре, ленинчыл партия дип кабатларга яратса-

гәле бер милләткә түгел, ә шул территориядә яшәүче барлык милләт вәкилләренә бирелә. Автономия алган милләт үзенең суверенлыгын, тел, мәдәният мәсьәләләрен хәл итәргә керешсә, башка милләт вәкилләре аңа гадәттә каршы төшә. Без бу хәлне Татарстан автономиясе төзелгәндә үк шәһәрдәге татар булмаган җитәкчеләрнең моңа каршы эш оештыруларыннан да ачык күрәбез. Гомумән, бу милли мәсьәләләр буенча референдум оештыру гадәттә кире [illegible] Дөресрәге, милли регионнарны референдумнар кире нәтиҗәләр бирерлек итеп алдан ук әзерләп куялар. Төп милләт вәкилләрен процент ягыннан азайту өчен, экономик сылтаулар белән, милләтләрне күчерә башлыйлар. Тегe яки бу халыкка автономия оештыру хәрәкәте башланса, бу юлны күп милләтле ил дәүләтләре бер дә яшермичә башкаралар. Мәсәлән, А. И. Кузнецовның язуына караганда («Автономия һәм үзбилгеләнү». «Советская этнография», 1990, 2), Яңа Каледониянең төп канак дигән халкы автономия турында сүз кузгаткач, Франциянең Министрлар Советы 1978 елда «ун елдан соң референдум үткәрергә» дигән закон кабул итә, һәм шул ун ел эчендә Яңа Каледониягә күпләп француз кешеләрен күчерә. Хәзер анда канаклар халыкның яртысыннан кимрәген тәшкил итәләр. Шулай итеп, референдумның мәгънәсе калмый. Бездә, башка илләрдән аермалы буларак, милләтләргә җирле республикалар төзү уңай хәл ителде. Бу — бик зур вакыйга. Ләкин бездә дә автономияләрнең суверенлык мәсьәләләрен хәл итү өчен референдум кулланырга урын калдырылмаган дип әйтерлек. Чувашиядә телләр турындагы законны төзү комиссиясе рәисе проф. И. А. Андреев минем янга киңәшкә килгәч (мин дә шундый ук комиссиянең рәисе чагында), турыдан-туры шушы мәсьәләгә тукталды. Безгә бу законны үткәрү җиңелрәк булыр, чөнки чувашлар Чувашиядә 60 процент тан артык, Татарстанда татарлар чагыштырмача азрак бит, диде ул. Суверенлык турында сүз барганда да, бу

Автономияләнгән ... тарайту беренче һәм аннан соңгы конституцияләрне төзү барышында да алып барылды. Аларда бары союздаш республикалар гына суверенлыкка ия дип табылды.

Шулай итеп, бездә «автономия» дигән сүзнең чын, дөрес эчтәлеге юкка чыгарылды, ул «хокуксыз» дип әйтерлек мәгънә белән тиңләштерелде. Димәк, безгә хәзер Россия составында беренче мәртәбә үзбилгеләнү хокукы реаль рәвештә бирелүдән файдаланып, тәүге эш [illegible] итеп, [illegible] дип әйтерлек хокуксызлыкка корылган автономиядән баш тартырга кирәк. Автономияле республика шартларында яшәү татар халкын, теләсә нинди союздаш республиканың төп халкы белән чагыштырганда, һәрьяклап бик күпкә артта калдырды.

Автономиянең яшәп килә торган хокуксызлыгыннан ваз кичү — суверенлыкны үзбилгеләнү юлы белән алып, үзидарә тәртибендә яшәүгә күчү.

Әйткәнемчә, суверенлык, үзбилгеләнү, үзидарә хокуклары теориядә аерым милләтләргә бирелә, ә тормыш практикасында алар билгеле бер регионда яшәүче барлык халыкларга да карата, дөресрәге, үзәк дәүләт төрле милләтләрне бергә кушып сыеклау юлы белән суверенлык, үзбилгеләнү, үзидарә хокукларын, гамәлдә аерым милләттән алып, бер территориядә яшәүче барлык халыкныкы итә. Татарстан да бу яктан чыгарма түгел, биредә халыкларны сыеклау хәтта нытрак оештырылган булган. Шуңа күрә Татарстанга суверенлык игълан итүдә бик мөһим өстәмә эш килеп туды: бу — татар халкының һәм Татарстанда яшәүче башка халык вәкилләренең мәнфәгатьләрен үзара яраклаштыра алу. Монда инде татарларның башка халык вәкилләрен, ә соңгыларының татар халкын аңларга тырышуы хәлиткеч рольне үтәячәк. Шул булырмы, юкмы, әллә татар булмаган милләт вәкилләре, суверенлык татарга гына кирәк дип, аңа каршы төшәрләрме? Татарстан матбугатында чыккан материалларга караганда, моңа алдан җавап бирүе дә кыен. Хәер, моңа каршы

тик яктан кыенлык тудыру дип ышанам.

Беренче баскыч — үзбилгеләнү юлы белән Татарстанга суверенлык алу, әкренләп чын үзидарәне урнаштыру.

Икенче баскыч — суверенлыкка таянып, яңа төзеләчәк союз договорында башка союздаш республикалар белән бертигез хокукта катнашу. СССР Югары Советы милләтләр палатасы рәисе Р. Нишанов үзәк телевидениедән биргән интервьюсында «[illegible] договорында автономияле республикалар [illegible] да катнашыр, әгәр дә аларның союздаш республикалары каршы килмәсә», — дигән фикер әйтте. Бу фикернең үзгәртеп коруга кадәр генә көчендә булуын, хәзер инде милләтләрнең тулы тигезлеге турында гына сөйләргә кирәклекне, автономияләштерү принципларына Ленинның да каршы булуын Нишанов кебек «ленинчыларга» һәм башка җитәкчеләргә дә аңлатырга, көрәшергә, күп көч куярга туры киләчәк. Моның өчен Татарстан делегациясенә лаеклы, компетентлы әгъзалар кертү дә Югары Совет өстенә төшә торган бурыч булырга тиеш. Әгәр дә Татарстан, суверенлык яулап, союз договорына башкалар белән тигез рәвештә катнашса, бу инде Татарстан үзеннән-үзе союздаш республикага әйләнә дигән сүз.

Әгәр дә Татарстанга союз договорында башкалар белән тигез дәрәҗәдә катнашырга алдан ук рөхсәт булса, Татарстанны союздаш республика дип игълан итү беренче декларациядә үк башкарылырга мөмкин.

Икенчедән, соң күтәреләчәк торган өченче баскыч — Татарстанның, союздаш статусын алгач, РСФСРга мөнәсәбәтен үзбилгеләнү юлы белән ачыклау. Рус хөкүмәтенең Казан ханлыгын үзенә буйсындыруы гомумән законнан тыш хәл булса да, татарларның бер өлеше өчен төзелгән Татарстан күп еллар Россия эчендә яшәгәнлектән, Россиядән аерылып чыгу-чыкмау мәсьәләсе бик төптән уйланып хәл ителергә тиеш. Бу мәсьәләне башка автономияле республикалар да куярга һәм хәл итәргә тиеш булырлар. Шуңа күрә, минемчә, Россия парламенты да

...лык шартларында яшәсә, аңа империячел буйсындыруга чик куелса, элекке автономияле республикаларның союздаш статусын алгач та, СССРга һәм бер үк вакытта Россиягә дә караулары бик мөмкин. Хәер, моны инде Россия эчендәге суверен республикалар үзләре җыелып киләчәктә хәл итәргә тиеш булырлар.

РСФСРда шуңа охшаган үзгәрешләр булмыйча, аның автономиягә нигезләнгән тө[illegible], үзаны үскән бер генә автономияле республиканың да анда үз теләге белән, үзбилгеләнүе белән калуы бик шикле.

Шулай итеп, минемчә, Татарстан Югары Советының алдагы сессиясендә зур мәсьәләнең беренче баскычы — республиканың дәүләт суверенлыгы хәл ителергә, һәм бу дәүләт тулы үзидарәгә күчеп, СССР һәм союздаш республикалар белән үз мөнәсәбәтләрен үзе урнаштыра алу дәрәҗәсенә күтәрелергә тиеш.

Бу, кайберәүләр уйлаганча, Б. Н. Ельцинга каршы килү түгел, ә аңа кушылу. Дәүләт пирамидасын башыннан алып нигезенә кую турында аның әйткәннәрен логик эзлеклелектә дәвам итү булачак. Пирамиданың иң төп нигезендә аерым хуҗалык, аерым хуҗалыкның үсеше нигезендә туган акционерлык җәмгыятьләре, предприятиеләр һәм башка җитештерүчеләр. Алар үз хокукларының бер өлешен урындагы советларга биреп торалар, соңгылары район советларына, ә болары өлкә яки республика советларына бирә. Республика советлары үзләрендә файда китерерлек күләмдә генә үзәк дәүләтне төзи һәм аны тусндыра.

Татарстан суверенлык алса гына, анда яшәүче барлык халык вәкилләре һәрьяктан җитүле тормышта яши алу бәхетенә ирешәчәкләр, бары шул очракта гына Татарстаннан читтәге татарлар белән дә матди һәм рухи бәйләнешләрне файдалы юлга салу мөмкин булачак.

Профессор **М. ЗӘКИЕВ.**

# Җиде үлчә— бер кис

Бүген илебездә бара торган вакыйгаларның кайчан да бер туачагы бабаларыбызга да мәгълүм булган. Әгәр җәмгыятебездә сабыр ирләрчә асыл фикерләүгә өстенлек бирелсә, үзгәртеп кору процессындагы күп кенә тискәре күренешләрнең йогынтысын киметү мөмкин булыр иде. Кызганычка каршы, әнә шул төптән уйлап эш итү җитми.

Татарстан АССР Югары Советының көтелгән сессиясе хакында борчылуым зур: ул Татарстанның дәүләт суверенитеты һәм аның нинди суверенитеты турында карар кылыр, тарихи уңай мизгел файдаланылырмы, әллә республика һаман да тупиктан чыга алмый калырмы?

«Яклап» яки «каршы» кул күтәрәчәк депутатлар белән шул борчулы фикерләремне уртаклашасым килә:

1. Татарстан республикасының тулы дәүләт суверенитеты — ул барыннан да бигрәк системабызның ишелеп-таркалып баруы шартларында яшәүгә сәләтне югалтмауның бердәнбер чарасы, һәм бу сәләт башка илләр һәм республикалар белән турыдан-туры, димәк, нык элемтәләр аша гына тормышчан була ала. Безнең үзәк исә команда-административ системаның тәмам һәлакәтен кичектерә килү сепаратчылыгын гына үткәрә һәм шуның белән хәлне кискенләштерә генә бара.

2. Татарстан республикасының чын дәүләт суверенитеты республикадагы барлык халыкларның, шул исәптән «икенче сортлы» татар милләтеннән булучыларның да тулы һәм тигез хокукларга ирешүе белән генә тормышка ашырыла ала. Болар әлеге процессларның состав өлеше, республикадан читтә яшәүче 5 миллион татар өчен һәм республикадагы башка милләт кешеләренең хокуклары гарантиясе булып торалар.

3. Милләтнең яңадан тууы — тирән процесс. Аның тамырын корыту мөмкин түгел. Ә аның белән идарә итмәгәндә, ул стихияле төс ала, бәла-казага китерү ихтималы да туа.

Шунлыктан халык депутатлары бу процесстан алдарак барырга бурычлылар. Алга ыргылучы мал көтүен киртәләр куеп кына туктатып булмый, аны алдан баручы гына акрынлап һәлакәтле юлдан читкә бора ала. Кайбер районнарда исә нәкъ әнә шулай юнәлеш бирү урынына киртәләр куярга маташалар һәм бу бәлага гына китерә.

4. РСФСР — ул гадәти союздаш республика түгел, хәтта Совет империясенең умыртка баганасы гына да түгел, ә тәүге империянең үзе. РСФСРны сакларга маташу — СССР иза чиккән барлык авыруларны саклап калдыру ул.

Хәзер җәмгыять тупиктан чыгу юлларын эзли. Ә ул юл бер генә — республиканың дәүләт суверенитетына ирешү. Татарстан АССР Югары Советы Президиумы төзегән эшче группа тарафыннан эшләнгән декларация проектын нигездә хуплыйбыз. Әмма безнең яңа, суверен республикабыз бер үк вакытта РСФСРның да, СССРның да субъекты була алмый. Мәсьәләне хәл иткәндә бу турыда бик ныклап уйларга кирәк.

**Шамил ВӘЛИ,**
инженер.

Литва.

## • Телеграмма

**Удмуртия АССРның Сарапул шәһәре татарлары Татарстанның суверенитеты өчен көрәшүегезне хуплыйлар һәм яклыйлар. Без, Татарстан, синең белән!**

**Мәскәү. «Московские ведомости» газетасының беренче саны дөнья күрде. Бу атналык газета яңа басма түгел. 1756 елдан башлап 1917 елның 26 октябренә кадәр Мәскәү университеты каршында шундый газета чыгып килә.**

**«Московские ведомости» заманында бик популяр газета була. Аның шушы яңартылган басмасы да укучылар күңеленә хуш килер.**

**Рәсемдә: газетаның беренче укучылары.**
**(ТАСС фотосы).**

Эльвира ШӘРИФУЛЛИНА

Яңа шигырьләр

## Әбием күңеле

Җир җиләге төшкән ак күлмәгең
Бала итәк белән тегелгән,
Яулык чите белән авыз каплап
Кеткелдәвең китми хәтердән.

Йодрык кадәр гәүдәң, бик теләсәң,
Учка куеп оскә чөярлек.
Синнән туган уллар өрлек кадәр,
Түбәләре күккә тиярлек.

Бәйләм-бәйләм пыкрау чәчәкләре
Һәммәбезгә аерым җыелган.
Безгә диеп, җиләк баланыннан,
Миләшеннән кагың коелган.

Оя-оя казлар, үрдәк-кошлар
Оныкларга атап куелган.
«Төсем итеп сагынып бәйләрсез бер,
Инде калмам, диеп, быелдан» —

Кайткан саен я бер яулык бирдең,
Я альяпкыч, үзең чиккәнне.
Көтә идең җәйләр саен безне,
Язлар саен бәбкә типкәнне.

Бары бергә, югы уртак булган,
Әбекәем, синең милкеңдә.
Сеңдергәнсең олы хөрмәт хисе,
Ипекәйгә — яшәү күркенә.

«Валчыгын да җиргә төшермәгез,
Гөнаһысын кая куярсыз? —
Күңелләрдә һаман шул сүз йөри, —
Бисмилланы әйтсәң, туярсыз».

Ипкә дәшкән чагы бик күп булды,
Йөз чөерде хәмер кебектән.
Тәмәкене күз алдында тарту —
Әшәкелек иде электән.

Ап-ак тоскә киендерде сине
Җиңү көне,
Нәүруз.
Гаетләр.
Ак намазлык өсләренә чүккән
Ак җаныңны кемнәр гаепләр?

Очты-очты ап-ак карлар белән,
Ап-ак җаннар очты көз җиткәч.
Башларыңны ташка орсаң да син,
Кайтмый алар, кайтмый бер киткәч.

Соңгы юлга чыга тыныч кына
Әүлиядәй җанлы әбиләр.
Тәүбә, тәүбә!
Исән була күрсен,
Әбекәйләр булыр әниләр!

• • •

Син сөйләгән әкиятләрдә
Чәчәкләр җирдә иде.
Балык сурәтләрдә түгел,
Елгада, күлдә иде.

Син сөйләгән әкиятләрдә
Диңгезләр зәңгәр иде.
Юл буйлары бәбкә үлән.
Егетләр мәргән иде.

Син сөйләгән әкиятләрдә
Гөлләр хуш исле иде.
Хәтта киек җанварлар да
Мәрхәмәт хисле иде.

Син сөйләгән әкиятләрдә
Изгелек савап иде.
Тарактан үскән урманнар
Савапка җавап иде.

Син сөйләгән әкиятләрдә
Юк иде газ, нитрат.
Дәрәҗәсен һәм гайрәтен
Җуймаган иде ир-ат.

Әкиятенне агуладык —
Кипте Җирнең җелеге.
Ата белән бәяләнми
Бүген нәсел кемлеге.

Кирәксенмибез шифасын,
Яңгырын, чиста карын.
Кайсы әкият сыендырыр
Без яшәгән Җир шарын?

• • •

Җиләкле алан ул,
Чәчәкле алан ул —
әбием күңеле.
Үзгә бер йолдыз ул,
Хыялый кубыз ул —
әбием күңеле.

Сер чыкмас йозак ул,
Акыллы тозак ул —
әбием күңеле.
Шифалы угыз ул,
Һаман да яшь кыз ул —
әбием күңеле.

Йөгерек юллар ул,
Дәһшәтле еллар ул —
әбием күңеле.
Тулы бер авыл ул,
Шигъри давыл ул —
әбием күңеле.

Нәселнең яме ул,
Изгесе, гаме ул —
әбием күңеле.
Күз яшьлек тарих ул,
Иң мәшһүр табиб ул —
әбием күңеле.

Мәкамле намаз ул,
Моң тулы азан ул —
әбием күңеле.
Мөкатдәс инсан ул,
Төкәнмәс җиһан ул —
әбием күңеле.

Сокланғыч бәхет ул,
Нур тулы тәхет ул —
әбием күңеле.
Әкияти сандык ул,
Халык күк сабыр ул —
әбием күңеле!





Күргәзмә залларында

# РӘСЕМНӘРДӘН ДӨНЬЯ КАРЫЙ

Берьюлы берничә күргәзмә ачылу ТАССР Рассамнар берлегенең Күргәзмәләр залында бик үк еш кабатлана торган хәл түгел. Ә бу юлы исә берсеннән-берсе кызыклырак биш экспозиция тамашачылар хөкеменә тапшырылды.

Арадан берсе — Петр Адамович Валюс иҗатына багышланганы. безнең карашка, аеруча әһәмиятле. 1912 елда Мәскәүдә туып үскән, 1971 елда вакытсыз вафат булган П. Валюс иҗаты безнең тамашачыларга гына түгел, ә бәлки Бөтенсоюз сынлы сәнгатен сөючеләргә дә бик үк таныш түгел. Мәскәү төзелеш-архитектура институтын тәмамлаган һәм байтак еллар инженер-конструктор булып эшләгән, шул елларда сынлы сәнгатькә килгән үзенчәлекле рәссамга бик озак вакытлар дөньяга чыгарга, күргәзмәләрен оештырырга мөмкинлек бирелми. Чөнки аның иҗаты тулысы белән диярлек «ирекле илдә» яшәүче хезмәт кешеләренең катлаулы һәм авыр тормышларын сурәтләүгә, гаделсезлеккә каршылык күрсәтү хисләре белән өретелгән. Аның әсәрләре озак еллар үзе яши торган кечкенә бүлмәле йортның подвалында саклана.

Петр Валюсның иҗаты киң тармаклы. 1962 елда ул Красноярск краена һәм Алтайга сәяхәт итә. Нәтиҗәдә менә дигән цикл барлыкка килә. Әлеге якларның табигатен сурәтләп ул, үзен менә дигән пейзаж остасы итеп таныта. Юлында очраган төрле кешеләрнең портретларын сурәтләп, кеше күңеленең, җанының эчке кичерешләрен тасвирлауга сәләтле икәнен күрсәтә. Шул ук вакытта Петр Адамович, сугышка каршы көрәш темасына алынып, үзен сәясәттән читтә түгеллеген, мәхәббәт өлкәсенә кагылып, көчле лирик булуын да раслый.

Үзенчәлекле рәссамның иҗатына мөрәҗәгать итү һәм алардан күргәзмә оештырып, башкала, республикабыз тамашачылары хөкеменә тапшыруның үзенә генә хас сәбәбе дә бар. Үзе исән чакта рәсемнәрен зур күргәзмәләргә чыгара алмаган П. Валюс әсәрләренең берничәсен 1975 елда, илдә иң беренчеләрдән булып, ТАССР Дәүләт музее үз фондына сатып ала.

П. Валюсның күргәзмәдә урын алган әсәрләре рәссамның хискә бай, уйланучан, эзләнүчән булуын сөйлиләр. Ул еш кына шартлылыкка мөрәҗәгать итә. Күпчелек очракта фикерләүне, уйлануны тамашачының үзенә калдыра. Бу яктан аның «Төпчек», «Очып барышлый», «Гаилә», «Айда» исемле әсәрләре аеруча аерылып торалар. Психологик тирәнлеккә, кичерешләргә, каршылыкларга бай «Кайгы», «Ана булу» картиналары да аның олы рәссам булуын раслыйлар.

Күргәзмәгә килүчеләр алдында чыгыш ясап, аның тол хатыны Анна Вальцева:

— Күп авырлыклар, кысу, җәберләүләр кичерсә дә, минем ирем үзен бәхетле хис итте. Чөнки ул күңелендәге кичерешләрне рәсемгә төшереп, аларның киләчәктә тамашачыларга барып җитәчәгенә ышана иде. — диде.

Анна Вальцева ире хакында, аның иҗатының үзенчәлекләре турында «Бәхетле кеше» исемле роман да язып бастырган икән.

Петр Валюс әсәрләреннән төзелгән күргәзмә залында аның улы Валерий Валюсның да әсәрләре тезелеп киткән.

Кече Валюс — әтисенең иҗатын кадерләп саклаган, аларның югалмавы, чәчелмәве өчен кайгырткан кеше. Мөмкинлекләре чикләнә башлагач, ул 1977 елда ГФРга китәргә мәҗбүр була. Сакларга һәм чит ил тамашачыларына күрсәтергә дип үзе белән әтисе ясаган картиналарны да ала. Бүгенге көндә П. Валюсның төрле илләрдә егермедән артык зур күргәзмәсе күрсәтелгән. Байтак кына әсәрләре дөньяның зур музейларында саклана.

Әйткәнебезчә, Валерий Валюс үзе дә тора-бара әтисе юлын сайлаган, рәссам булып киткән. Аның иҗатында шартлылык аеруча өстенлек итә. Ул шушы алым белән дөньяны, яшәешне күрсәтергә омтыла.

ТАССР Рәссамнар берлегенең Күргәзмәләр залы фото сәнгатен сөючеләрне дә үзенә чакыра. Бу юлы биредә парижлы Анс Сильвестрның «Карачкы» циклыннан эшләнгән күп санлы фотосурәтләре. Нью-Йорктан «Сохо-фото» галереясыннан китерелгән фотоәсәрләр белән танышырга мөмкин. Беренчесе карачкылар аша кеше характерын ачарга омтылса, икенчесе шул як халкының тормыш-көнкүрешен, табигатен танып белергә ярдәм итә. Ә фоторәссам Борис Давыдов (Казан) үзенең «О, хатын-кыз!» исемле сурәтләр циклы белән хатын-кызның ялангач тәнен, мәгълүм әгъзаларын тамашачыларга тәкъдим итеп шаккаттырмакчы...

Шушы көннәрдә СССР Рәссамнар берлеге әгъзасы Юрий Ананьевка 70 яшь тулды. Зур тормыш юлы узган, Бөек Ватан сугышында катнашкан рәссам үзенең күргәзмәсенә шактый ныклап әзерләнгән, җитди караган. Ул иҗат иткән әсәрләрдән рәссамның дөньяга карашын, холык-табигатен аңларга мөмкин. Ю. Ананьев дөньядан, тормыштан ямь эзли, ул матурлыкка битараф түгел. Әсәрләрнең тематик төрлелеге (сугыш китергән фаҗигаләр, тынычлык өчен көрәш, туган як табигатенә мәдхия, хезмәт кешеләренә багышланган портретлар) аның актив тормыш позициясе белән яшәвен сөйлиләр. «Сугыш еллар икмәге», «ТАССРның атказанган врачы К. В. Чугунов кабул итә», «Чик сакчылары» исемле картиналарына рәссам аеруча җан җылылыгы салган. Шуңа да тәэсирле, гыйбрәтле алар.

...ТАССР Рәссамнар берлегенең Күргәзмәләр залында әнә шундый күргәзмәләр ачылды. Алар үзләренә тамашачыларны чакыра. Килгән, күргән кешеләрне аларның берсе дә битараф калдырмас дип уйларга кирәк. Кайсыдыр соклandырыр, уйландырыр, үзенә дәшәр, кайсыдыр үзеннән этәрер... Ә сәнгатьнең бөтен көче әнә шунда да инде.

**Р. ГЫЙЗЗӘТУЛЛИН.**





**Рәсемдә: Күргәзмәләрдә урын алган әсәрләрнең кайберләре. «Абитуриент кыз» (Петр Валюс әсәре). Юрий Ананьев әлеге әсәрен «Бабай» дип атаган. Күргәзмәгә килүчеләргә Анна Вальцева үзенең ире хакында сөйли.**

**М. Козловский фотосы.**

# БЕЗ ӘЛЕ КАЯ БАРАБЫЗ?..

«Фаҗига» исемле мәкаләмне язганда («Соц. Татарстан», 12 апрель) мин аның мондый «койрыклы» — дәвамлы булуын һич уйламаган идем. Аңа бәйле рәвештә инде менә дүрт яңа мәкалә — М. Маликованың «Тагын юбилейлар турында» («Соц. Татарстан», 29 апрель), И. Нуруллинның «Гадел булыйк» («Соц. Татарстан», 13 май), «Тунны утка якмыйк» («Соц. Татарстан, 29 июль), М. Мәһдиевнең «Тыныч яшәргә хакыбыз юк» («Соц. Татарстан», 8 июль), мәкаләләре басылып чыкты. Аларның исемнәре генә ни тора — монда инде, яздым — бетте, теләсәгез нишләгез, дип дәшми калырмын димә... Кайбер фикерләремнең кабыргаларын сындыруга ничек тә түзәр идем әле, иң гаҗәбе шул булды — оппонентларым, мәгълүм мәсәлдәге Аккош, Чуртан, Кысла кебек, мәкаләдәге сүз серешен төрле якка — үзләренә кирәк булган юнәлештә сейрәргә тырышалар. Дөрес, монда бик [illegible] — бит [illegible] барыбер [illegible]. Тик шунысы бар — фикердән йолкынган сүз салам кебек бит ул, хәзер тузарга тора. Бөтенләй тузып беткәнче дип, укучы алдында үз фикер юнәлешемне кабат торгызыйм дип, кулга каләм алуым иде менә. Дөрес, М. Мәһдиев үз язмасында «безнең элекке студентыбыз» дип ике җирдә бик нечкә генә итеп ассызыклый ассызыклавын. Укытучыларыма каршы сүз әйтүе уңайсызрак, әлбәттә. Хәер, бу кү[illegible]

дә менә Октябрь революциясенең әһәмиятен кечерәйтүдә һәм 20 нче еллар татар әдәбиятының уңышларын тиешенчә бәяләмәвем өчен тәнкыйть итә. Тәнкыйтьләгәч, әлбәттә инде, күсәкнең зуррагы кирәк — сүз икенчерәк нәрсә турында барса да, ул гомуми иҗтимагый-сәяси тормыш мәсьәләләренә кереп китә:

«Коммунизм, янәсе, нигезсез хыял, Октябрь революциясе — Ленин һәм большевиклар авантюрасы, гражданнар сугышын да алар башлап җибәрделәр, сталинизм — ленинизмның турыдан-туры дәвамы... дип сөйләү һәм язу модага керде», — ди ул. Һәм «бер төркем рус публицистларыннан күрмәкче, безнең кайбер әдәбиятчы һәм тәнкыйтьчеләребез Октябрьдән соңгы әдәбияттан гаеп эзләргә, аның күп сәхифәләрен кара итеп күрергә һәм күрсәтергә керештеләр. Безнең Р. Кукушкин да, күрәсең, шундыйлар җөмләсеннән», — дигән хөкем дә чыгарып куя.

Максатым изге иде: фаҗигабезне тирәнрәк күзалларга омтылуым иде. Иң әһәмиятлесе, бүген сүз ирегә алудан башы әйләнгән — замана күңеленә туры килгән эффектлырак теләсә нинди өстә яткан деталь-фактларны да зур ачыш-хакыйкать дип тәкъдим иткән әдәбият экстремистларыннан 20—30 нчы еллар әдипләрен күпмедер сакларга ниятләгән идем. Аларны теге яки бу гаепләре өчен гадәтебезчә юкка чыгарырга ашыкмыйк, бөтен [illegible]

гыз, оппонент. Инде бер төркем урыслардан күчерүгә килгәндә... Әлбәттә инде, бездә алардан өлге алмый гына берәр нәрсә эшләнергә мөмкинме соң?.. Аһ, яхшы да булыр иде ул хет шушы соңгы җитмеш еллык югалтуларыбызны авыздан кан төкерми генә, аларга ияреп кенә сөйләсәк. Без татаргамыни инде кирәк фаҗига турында сөйләгәндә кемнәндер күчергеч алып торулар?..

Әдәбиятка күчик. Үзебезнең татар әдәбиятына.

«Егерменче еллар әдәбиятыбызның XX йөз башына тиң күтәрелеш һәм чәчәк ату чоры булды», — дип яза мөхтәрәм профессорыбыз. Һәм ул бары тик 1929 елдан соң гына — «Ленин чоры белән Сталин чоры арасыннан тирән сызык»ны үткәннән соң гына — әдәбиятыбызның түбәнгә таба төшә башлавын таный.

дә баягы, тагын шул «хаталары да булган» дип кенә котылабызмы? Башка чара калмый инде. «Уңай йогынты ясаган» дисәң, аның туган иленнән бөтенләй китеп баруын ничек аңлатасың? Тукайдан соңгы поэзиябездәге иң зур талантларның берсе Ш. Бабич иҗатын да «гөрләп чәчәк атты» дип бәяләргәдер, бәлки? 24 яшендә гомере өзелүен уйлап «халык бәхете өчен көрәшкә бирде» дип үзебезне юатыйк, әйдәгез. Тагын да җиңелрәге — аны бөтенләй «дошманга» ук чыгарыйк. Дәрдмәнд, С. Рәмиев, Ф. Әмирхан иҗатларының бөек Октябрьдән соң ни рәвешле сүнеп калуын алдагы мәкаләдә әйтеп үткән идем инде. Бәлки, аларны күрмәмешкә салышырга кирәк булгандыр? Юкса, әнә бит оппонент:

«Фактларны әйтергә теләгән фикергә туры китереп сайлауга, димәк тенденциоз-

күкәй алтын булмый. Бу мәгълүм мәкаль әдәби иҗатка, аннан да бигрәк классик язучыларыбыз әсәрләренә карата аеруча туры килә. Хәлбуки, әдәби әсәрләребезгә сыйфат ягыннан — зур сәнгать югарылыгыннан чыгып бәя бирә белмәү — бүгенге әдәбият белемебезнең иң йомшак ягы. Ничә дистә еллар дәвамында без язучыга, аның әсәрләренә йә социаль яктан, йә үзебез уйлап тапкан һәртөрле формаль теория-таләпләрдән чыгып бәя биреп килдек. Әйтик, Тукаебызның иң зур казанышы байларны, муллаларны сүгүдә, йә булмаса мәгърифәтчелек реализмыннан китеп, критик реализм әдәбияты ярларыннан плацдарм яулап алуда икән... Бу теория логикасын дәвам итеп әйтсәк, совет язучыларының уңышы, әлбәттә инде, социалистик реализм иҗат методын үзләштерүләрендә... Бү-

канда»ны бик теләсәк тә «Акчарлаклар» белән янәшә куя алмыйбыз. «Матур туганда» әсәрендә шулай ук хакыйкать бер түгел, өч тиле авызыннан берьюлы әйттерелсә дә, «Шекспир һәм Пушкин кебек дөнья классикларын хәтерләтә түгелме?» дип бәя куярлык җирлек һич күренми монда. Зинһар, чаманы югалтмыйк.

Җитмеш елда формалашкан сәнгатьле уйлау стилебез совет әдәбиятының башка бик күп, хәтта без классик әдәбият дип йөрткән талантлы әсәрләргә дә күпмедер үзенең тискәре эзен салып калдырган. Уртакул янсә йомшак әсәрләрдә исә социаль трафаретлар белән эш итүне, гомумән, гадәти типик бер күренеш дип санарга була. Язучыларыбызның дәрәҗәсен, әсәрләренең бәясен төшерергә теләп әйтүем түгел... тышкы ялтырау артында ни ятканын ис-

да юк түгел: Акмулла, Дәрдмәнд һ. б.

Мәкаләдә Толымбайның иҗатына да шундый ук караш. Аның прозасы турында ул, гомумән, дәшәргә дә кирәк тапмый. аның каравы «әле шагыйрь дә бугай» дип аның бу өлкәдәге иҗатын юкка чыгармакчы. Һич югы:

Урамда буран,
Мин өйдә торам.
Тәрәзә аша
Тик авыз ерам.
Әй, җил выжылдый,
Буран дуылдый,
Ачулы песи
Кебек чыелдый...

кебек кече яшьтән нәниләр күңеленә сеңеп кала торган шигырьләр. хикәяләр яза алган, олылар өчен иҗат итеп, хикәя-повестьларында 20—30 нчы еллар татар авылы тормышының, авыл агайларының рухи дөньяларына үтеп керә алган һәм аларның үзләренә генә хас халыкчан милли деталь — колоритларын әдәби әсәрдә дә чагылдыра алган әдип иҗатына мондый «бәя» аз дигәндә урынсыз.

М. Мәһдиев мисал итеп рәттән китергән 4—5 өзектән күренгәнчә, Толымбайның галимлеге дә гел карарлыгыш фикерләрдән генә тора икән. Аның фольклор өлкәсендәге теоретик һәм практик эшчәнлеге (әйтергә кирәк, галәть нәтиҗәле эшчәнлеге) хакында да ләм-мим. Әдәбият белеме өлкәсендәге аерым мирасларны барлау (әйтик, Бабич иҗатына караган мәгълүм мәкаләсе һ. б.), яки гомуми әдәби процесска багышланган үзенчәлекле, кызыклы хезмәтлә-

### Алай түгел, болай ул

дән кайткач, Г. Толымбайның туган авылына — аның туган йорты нигезенә баш иярга килүен дә әйтеп үтим инде.

М. Мәһдиев, Толымбайны бөтен төрле гөнаһларда гаепләп бетергәч, азсынып күрәсең, бер кызган шәпкә хәтта аның юбилеен үткәрүдә катнашкан бүгенге замандашларыбызны, шул исәптән халкыбыз мәдәниятен үстерүгә һәм пропагандалауга чиксез зур хезмәт күрсәткән җырчы М. Галиев һәм фольклорчы галим Р. Ягъфәровларны да бетереп ташлый. Аларга да бик «эффектлы» мыскыллау ташлый: барыгыз, янәсе, әнә, башка эшегез булмаса, Сталин туган көн бар, әнә Гитлер туган көн бар, әнә Берия туган көн бар... җырлагыз, сөйләгез...

Үзең лаек түгел дип санаган кеше юбилеенда катнашкан өчен генә саф, намуслы кешеләрне, аңсыз-белемсез ниндидер бер ахмакка чыгарып, кимсетергә маташуны ничек аңламак кирәк?..

30 нчы елларда нык колач җәйгән вульгар социологизмның бүгенге бер чагылышы димичә, ни дисең моны? Шул ук формаль чикләнгәнлек, үткәннәргә кизәнү, максимализм, кеше шәхесен изү, миһербансызлык. Шулай да шөкер, әле ярый [illegible]

Әгәр дә әдәби-иҗат процессының специфик үз үсеш [illegible]

лык һәм гаделсезлеккә, гаять отышлы мисал бу!.. — дип [illegible]

ген, әйтик, Татарстан Язучылар берлегендә 200 дән [illegible]

кәртү безнең уртак бурычыбыз дип беләм.

«Тыныч яшәргә хакыбыз юк» («Соц. Татарстан», 8 июль), мәкаләләре басылып чыкты. Аларның исемнәре генә ни тора — монда инде, яздым — бетте, теләсәгез кишләгез, дип дәшми калырмын димә... Кайбер фикерләремнең кабыргаларын сындыруга ничек тә түзәр идем әле, иң гаҗәбе шул булды — оппонентларым, мәгълүм мәсәлдәге Аккош, Чуртан, Кысла кебек, мәкаләдәге сүз сөрешен төрле якка — үзләренә кирәк булган юнәлештә сөйрәргә тырышалар. Дөрес, монда бик борчылырга урын да юк сыман — бит йөк барыбер беркая да китмәячәк. Тик шуңысы бар — фикердән йолкынган сүз салам кебек бит ул, хәлер тузарга тора. Бөтенләй тузып беткәнче дип, укучы алдында үз фикер юнәлешемне кабат торгызыйм дип, кулга каләм алуым иде менә. Дөрес, М. Мәһдиев үз язмасында «безнең элекке студентыбыз» дип ике җирдә бик нечкә генә итеп ассызыклый ассызыклавын. Укытучыларыма каршы сүз әйтүе уңайсызрак, әлбәттә. Хәер, бу күзлектән чыгып караганда, аңланыр бер логика да юк түгел икән: моннан чирек гасыр элек мин студент булсам, 35 ел элек бөтенләй сабый бала гына идем әле — бала-чага сүзенә әлеге мөхтәрәм укытучыларымның әлләни исләре китмәс дип уйлыйм.

«Фаҗига» мәкаләсе язучы, галим һәм фольклорист Гомәр Толымбайның юбилей мәкаләсе түгел, шуңа аның исеме астына ук «юбилей уңаеннан уйланулар» дип куелган да. Монда мине Г. Толымбай иҗатыннан да бигрәк, әдәбиятыбыз, үзебез, ягъни әдипләребез мирасына мөнәсәбәтебез, аларны кабул итүгә эчке рухи әзерлегебез кебек мәсьәләләр күбрәк кызыксындырган иде. Шуңа мин мәкаләнең әдәби анализ өлешен бөтенләй төшереп калдырдым да. Кыскасы, әлеге уйлануларны тарайтып — «зур юбилей сорап» яки «үпкәләп» язылган дип аңлату (М. Маликова) нигезсез дип уйлыйм.

Мәкаләдә әлеге талантлы язучы һәм галимнең фаҗигасе нигезгә куелган. Ачыграк күренсен өчен мин монда бу фаҗиганең дүрт аспектын аерып күрсәттем: беренчесе — шәхси фаҗигасе — Совет власте өчен утка-суга төшеп (хәтта кирәгеннән артык «кызарып» дип әйтәбез инде хәзер) яшәве һәм «халык дошманы» булып юк ителүе; икенчесе — галим буларак мәдәниятебез үсешенә куйган хезмәте һәм шунда ук ялгыш фикерләре; өченчесе — язучы буларак табигый таланты һәм социаль мотивларга күбрәк игътибар биреп, әсәрләре сыйфатына зыян эшләве; дүртенчесе — инде әйтүемчә, безнең заманның әлеге һәртөрле каршылыкларын аңлап кабул итәргә һәм тиешле объектив бәясен куярга әзер түгеллегендә. Күрәбез, Г. Толымбайның фаҗигаләре бер аныкы гына яисә алар буынныкы гына булмыйча, бүгенге көнебезгә дә килеп тоташа. Бу каршылыклар — безнең уртак фаҗигабез. Алардан бүген беребез дә читтә кала алмый. Мәкаләнең төп фикере әнә шунда.

Әдәбият профессоры И. Нуруллин үзенең мәкаләсен-

шевиклар авантюрасы, граждашнар сугышын да алар башлап җибәрделәр, сталинизм — ленинизмның турыдан-туры дәвамы... дип сөйләү һәм язу модага керде», — ди ул. Һәм «бер төркем рус публицистларыннан күрмәкче, безнең кайбер әдәбиятчы һәм тәнкыйтьчеләребез Октябрьдән соңгы әдәбияттан гаеп эзләргә, аның күп сәхифәләрен кара итеп күрергә һәм күрсәтергә керештеләр. Безнең Р. Кукушкин да, күрәсең, шундыйлар җөмләсеннән», — дигән хөкем дә чыгарып куя.

Максатым изге иде: фаҗигабезне тирәнрәк күзалларга омтылуым иде. Иң әһәмиятлесе, бүген сүз ирегe алудан башы әйләнгән — замана күңеленә туры килгән эффектлырак теләсә нинди өстә яткан деталь-фактларны да зур ачыш-хакыйкать дип тәкъдим иткән әдәбият экстремистларыннан 20—30 нчы еллар әдипләрен күпмедер сакларга ниятләгән идем. Аларны теге яки бу гаепләре өчен гадәтсезчә юкка чыгарырга ашыкмыйк, бөтен каршылыклары белән кабул итик, аларга өстән карамыйк, алар зур фаҗига кичергән буын, безнең әле андый зур сынау үткәргәнебез булмаса да, әлегә бер дә артык җиребез күренми... Мәкаләгә мин әнә шундый идея салырга тырыштым. Миңа калса, язманы күңел күзе аша үткәргән гади укучы аны шулай дип кабул итте дә.

Ярар, оппонентым теләгәч, берни эшләр хәл юк — аның авыр күсәге астына соңыннан булса да үзем керим инде — ул кузгаткан зур проблемаларга үземчә җавап биреп китим.

И. Нуруллинның Коммунизмга тирән ышанып яшәвен мин, нигездә, хуплыйм үзе. Чөнки үз тормыш тәҗрибәмнән чыгып беләм — өметсез кеше — канатсыз кош ул! Әмма шуңа да карамастан, ул гаеп итеп китергән тискәре фикерләрдә дә мин бөтенләй үк хакыйкать юк дип әйтмәс идем. Күңелдә ирексездән бер сорау туа: 70 ел эчендә килеп чыккан бөтен фаҗигане бер Сталинга гына кайтарып калдырырга тырышу — шактый ук абсурд фикерләү булып чыга түгелме соң? Бер эшәке кеше дә шундый зур һәлакәт китереп чыгарырлык булгач (җитмәсә ярты гасырдан артык вакыт дәвамында, җитмәсә, ул кешенең кемлеген Ленин алдан ук әйтеп тә калдырган) әлеге җәмгыять системасының кыйммәте нәрсәдән гыйбарәт соң инде? Бу тиранның үлгәненә дә 40 ел якынлашып килә, ә миллионлаган ленинчылар әле дә булса төзек дәүләт системасы эшләп чыга алганнары юк. Сталинга сылтау җиңел, ә менә бу вәхшилекне тудырган сәбәпләрнең закончалыгын ачу — күпкә авыррак, ә бит аны ачу бик мөһим. Юкса, кая монда алга таба да Сталиннан да талантлырак яңа тиранның килеп чыкмавына гарантия?.. Тьфү! Тьфү!

Азрак читкәрәк киттек бугай. Кыскасы, мин үземне «алар җөмләсеннән»ме, юкмы икәнлегемне төгәл генә әйтеп бирә алмам, чөнки әле башта «алар»ның кем икәнлеген ачыклыйсы бар. Ашыктырып теге яки бу төркемгә тагарга азапланма-

нен татар әдәбиятына.

«Егерменче еллар әдәбиятыбызның XX йөз башына тиң күтәрелеш һәм чәчәк ату чоры булды», — дип яза мөхтәрәм профессорыбыз. Һәм ул бары тик 1929 елдан соң гына — «Ленин чоры белән Сталин чоры арасыннан тирән сызык»ны үткәннән соң гына — әдәбиятыбызның түбәнгә таба төшә башлавын таный.

ңелрәге — аны бөтенләй «дошманга» ук чыгарып. Дәрдмәнд, С. Рәмиев, Ф. Әмирхан иҗатларының бөек Октябрьдән соң ни рәвешле сүнеп калуын алдагы мәкаләдә әйтеп үткән идем инде. Бәлки, аларны күрмәмешкә салышырга кирәк булгандыр? Юкса, әнә бит оппонент:

«Фактларны әйтергә теләгән фикергә туры китереп сайлауга, димәк тенденциоз-

маль теория-таләпләрдән чыгып бәя биреп килдек. Әйтик, Тукаебызның иң зур казанышы байларны, муллаларны сүгүдә. Йә булмаса мәгърифәтчелек реализмыннан китеп, критик реализм әдәбияты ярларыннан плацдарм яулап алуда икән... Бу теория логикасын дәвам итеп әйтсәк, совет язучыларының уңышы, әлбәттә инде, социалистик реализм иҗат методын үзләштерүләрендә... Бү-

ка бик күп, хәтта без классик әдәбият дип йөрткән талантлы әсәрләргә дә күпмедер үзенең тискәре эзен салып калдырган. Уртакул яисә йомшак әсәрләрдә исә социаль трафаретлар белән эш итүне, гомумән, гадәти типик бер күренеш дип санарга була. Язучыларыбызның дәрәҗәсен, әсәрләренең бәясен төшерергә теләп әйтүем түгел... тышкы ялтырау артында ни ятканын ис-

# БЕЗ ӘЛЕ КАЯ БАРАБЫЗ?..

Әгәр дә әдәби-иҗат процессының специфик үз үсеш законнарына күз йоммыйча, аның реаль тормыштан дистә елга (шартлы төстә әйтүем) артка калып баруын исәпкә алсак, менә сезгә куелган сорауга яртылаш җавап! Хәер, коры логика белән генә фараз итәргә ашыкмыйк, бу еллар әдәбиятына конкрет якын килеп хөкем йөртик.

Беренчедән, алда инде бу хакта күпмедер сүз булды, монда беркемнең дә Октябрь уңышларын да, 20 нче еллар әдәбияты казанышларын да сызып атарга җыенганы юк. Әлеге чорның киң катлам массаларны уятуын, аларның потенциаль рухи энергиясен эшкә җигүен — дистәләрчә яңа газета-журналлар чыга башлавын, әдәбият-сәнгать дөньясына бик күп талантлы яшьләр — яшь көч, яңа буын килүен бик теләсәң дә инкарь итә алмыйсың. Кискен, зур үзгәрешләр, изге теләк һәм максат, тирән ышаныч һәм өмет, табигый ки, зур рухи күтәрелеш дулкыны кузгаткан. Монысы аның бәхәссез. Әмма игътибарыбызны аз гына икенчерәк — тирәнрәк аспектка юнәлтик: әлеге яңа кузгалышта нәкъ менә Октябрь китергән сыйфатлар ниндиләр? Әлеге яшь талантлар нинди шартларда һәм ни рәвешле үсеп, ныгып киткәннәр?

И. Нуруллин атаган Такташлар, Туфаннар иҗади язмышын бик үк татлы дип әйтмәс идем мин (Такташка каршы оештырылган «әдәби суд»ларны гына искә төшерик). Торгынлык елы дип сүгелгән әдәбиятыбызда да бар ул талантлар — Ә. Еникиләр, Ф. Шәфигуллиннар бар, әмма сүз биредә иң элек аларның нәрсә бәрабәренә сакланып калулары хакында барырга тиеш кебек.

Кыскасы, без еш кына бөек Октябрьнең ролен кечерәйтүдән түгел, ә бәлки аның әһәмиятен артык күпертеп бәяләүдән күбрәк зыян күрәбез төсле.

Икенчедән, Октябрь революциясенең гел уңай якларын гына күрсәткәндә, телибезме юкмы, күңелебезгә И. Нуруллин үзе үк соңгы елларда пропагандалаган Г. Исхакый кебек зур шәхес һәм әдипләребез килеп баса. Аларның язмышын ничек аңлатырга — әллә соң, әлеге

лык һәм гаделсезлеккә, гаять отышлы мисал бу!» — дип бәяли. Әйтелгән фикерне раслау ягыннан чыннан да отышлы һәм гыйбрәтле бу мисаллар. Татар әдәбияты өчен генә бер дә отыш күренми монда.

Өченчедән (ярар алайса, «чиста» фактлардан фәлсәфи-эстетик аспектка күчеп фикер йөртик), алда әйтүемчә, матур әдәбият, гадәттә, публицистик әсәрләрдән аермалы буларак, үзе чагылдырган чынбарлыктан шактый ук арткарак калып дөньяга килә. Фәнни монографияләрнең язылуы өчен дә дистә еллар таләп ителә, дисәм, шулай ук беркемне дә шаккатырмам дип беләм. Шуңа күрә И. Нуруллин 20 нче еллар әдәбиятының горурлыгы итеп телгә алган Г. Ибраһимов, Г. Гобәйдуллин, Г. Рәхим, Җ. Вәлиди, Г. Сәгъди кебек әдәбият белгечләренең егерменче еллар башында дөнья күргән саллы фәнни хезмәтләрен совет әдәбияты җимеше дип санауның шартлы булуын билгеләп үтмичә ярамыйдыр. Матур әдәбиятта да шул ук хәл — эстетик иҗатның инерцион дәвам итүе шактый киң таралган күренеш. М. Гафуриның «Кара йөзләр» (1923), К. Тинчуринның «Сүнгән йолдызлар» (1923), «Зәңгәр шәл» (1926), Г. Ибраһимовның «Казакъ кызы» (1923), хәтта яшь буын вәкиле Һ. Такташның «Җир уллары трагедиясе»ндә (1921) дә без бу моментны истән чыгарырга тиеш түгелбез. Язылып бетү датасына ябышып яту формальлек — безгә еш кына әдәби процессны дөрес күзалларга ирек бирми — адаштыра. Ә хәзер И. Нуруллин санаган әсәрләргә күз салыйк: Г. Ибраһимовның иң әйбәт әсәре «Казакъ кызы» (1923), искәрмәдән күренгәнчә (2 том, 474 бит), 1909 елда языла башлап, 1911 елда ук тәмамланган икән ләбаса. «Татар хатыны ниләр күрми» (1929) әсәренең дә I һәм II басмалары 1909 һәм 1911 елларда ук дөньяга чыккан икән (1 том, 503 бит)... «Җир уллары...»ның да «оеткысы 1915 елларда ук туа башлаган» (1 том, 458 бит)...

Әдәбият профессоры И. Нуруллин белергә тиеш иде ләбаса боларны.

Дүртенчедән, һәр салган

ген, әйтик, Татарстан Язучылар берлегендә 200 ләп язучы бар. Табигый инде, аларның барысы да социалистик реализм иҗат методына кыю таянып иҗат итә. Әдәбиятыбызның «гөрләп чәчәк атуы» тикмәгәмени?!.

Сукыр тавыкка бар да бодай, дигәндәй, бөтен язылган әсәрләрне бер табакка салып тәкъдим итү — бүгенге көндә иң таралган, әйтер идем, чир дәрәҗәсенә җиткән бер иҗтимагый күренеш. Моннан, әлбәттә, әдәбият белеме генә түгел, язучылар һәм аларның укучылары да, бигрәк тә мәктәптә һәм югары уку йортларында әдәбият укыту системасы (шул исәптән аның программалары, дәреслекләре, укыту үзе), Татарстан китап нәшрияты, китап сәүдәсе, матбугат — гомумән әдәбият һәм рухи мирас белән бәйле һәр өлкә зур зарар күрә. Бу хакта бик җентекләп сөйләргә мөмкин булыр иде — мин монда бер мисал китерү белән чикләнәм. Бездә хәтта, чынлап торып карасаң, татар әдәбият тарихы да әлегә язылмаган. Ә 6 томлык? — диярләр кайбер укучылар. Әмма ул, миңа калса, әлегә әдәбият тарихыннан да бигрәк әдәбият тарихына социаль анализ. Бу бигрәк тә әдәбиятыбызның йөзек кашы булган XX йөз башы әдәбиятына караган 3 нче томнан башлап бик ачык күренә. Бу чор бөек язучыларыбызның философлык дәрәҗәләре дә, психологик тирәнлекләре дә, аларның шигъри җегәре дә бүгенге көн укучысын канәгатьләндерер төстә яктыртылмаган.

И. Нуруллин классик әдипләребездән Г. Камал, Ш. Камал, М. Фәйзи иҗатларының Октябрьгәчә һәм Октябрьдән соңгы чорларына тигезлек билгесе куярга тырыша. Юк инде, әз генә әдәби зәвыгы булган кешегә дә бик ачык күренә ләбаса — «Беренче театр», «Банкрот», «Безнең шәһәрнең серләре» кебек, «Акчарлаклар» яки «Галиябану» кебек гүзәл әсәрләр биргән Г. Камалны да, Ш. Камалны да, М. Фәйзине дә без совет чорында башка күрмибез. «Салынган алтын күкәйләр», ни хикмәттер, Октябрьнең теге ягында гына торып калган. Оппонент мисал итеп китергән «Таң ат-

көртү безнең уртак бурычыбыз дип беләм.

М. Мәһдиевнең тәнкыйть мәкаләсе И. Нуруллинның фикерләре белән капма-каршы полюста тора. Монда, кирәсенчә, Г. Ибраһимовның «Тирән тамырлар»ы, М. Әмирнең «Агыйдел»е, Такташның «Киләчәккә хатлар»ы, «Сыркыды авылы», «Нәни разбойник» кебек әсәрләре көчле тәнкыйть утына алына. «Плюс минус — бетерешә» дип, миңа, әлбәттә, бу очракта җавап мәкаләсе язып торуның бөтенләй кирәге дә юк кебек — бер читтә генә калырга да була булуын. Әмма М. Мәһдиевнең мәкаләсе әдәбият тарихыбыздагы гаделлекне ачыклау максатыннан чыгып язылмаган шул. Аның максаты бер — Г. Толымбай дигән язучы һәм шәхесне мөмкин кадәр кечерәйтү, таптау һәм кандала сыткандай ләззәтләнеп аның рухын юк итү. Менә ничек була ул каралтырга тырышу! Күңелеңдә бер генә җылы сүз дә булмыйча, кеше кадәр кешегә тарихи бәя бирергә алынуны, бик теләсәм дә, мин башкача кабул итә алмыйм. Эш башында хакыйкатькә омтылу нияте торса, әлбәттә, хөрмәтле язучы әлеге җитди проблемаларга аз гына икенчерәк аспекттан чыгып якын килер иде. Бөтен бер тарихи процесстан аерым шәхесне йолкып алып, аны үзе теләгән позаларга утыртып кына сурәтләргә ашыкмас иде. Мәкаләдә Толымбай тоташы белән кара буяуларда бирелә, үткәндәге һәм бүгенге бөтен гөнаһларыбызның сәбәпчесенә әверелә...

М. Мәһдиевкә Толымбайның псевдонимы да ошамый: «Исем-фамилияләрен бөтенләй үк алыштырган кешеләрне мин аңламыйм, акылкөчем җитми, моның бер хикмәте бардыр инде, алар үзләре аны беләләрдер», — ди.

Әлбәттә, белгәннәрдер. Без дә азрак чамалыйбыз: татар әдәбиятында һәм сәнгатендә үз туган төбәкләре белән бәйләп алынган иҗат исемнәре буа буарлык: Харәзми, Сараи, Утыз-Имәни, Каргалый, Кандалый, Курсавый, Думави, Уксамый, Казанлы, Иделле һ. б. Исем белән фамилиянең урыннарын алыштыручылар да, аларны бөтенләй төшереп калдыручылар

Әй, җил выжылдый,
Буран дуылдый,
Ачулы песи
Кебек чыелдый...

кебек кече яшьтән нәниләр күңеленә сеңеп кала торган шигырьләр, хикәяләр яза алган, олылар өчен иҗат итеп, хикәя-повестьларында 20—30 нчы еллар татар авылы тормышының, авыл агайларының рухи дөньяларына үтеп керә алган һәм аларның үзләренә генә хас халыкчан милли деталь — колоритларын әдәби әсәрдә дә чагылдыра алган әдип иҗатына мондый «бәя» аз дигәндә урынсыз.

М. Мәһдиев мисал итеп рәттән китергән 4—5 өзектән күренгәнчә, Толымбайның галимлеге дә гел каралагыш фикерләрдән генә тора икән. Аның фольклор өлкәсендәге теоретик һәм практик эшчәнлеге (әйтергә кирәк, гаять нәтиҗәле эшчәнлеге) хакында да ләм-мим. Әдәбият белеме өлкәсендәге аерым мирасларны барлау (әйтик, Вабич иҗатына караган мәгълүм мәкаләсе һ. б.), яки гомуми әдәби процесска багышланган үзенчәлекле, кызыклы хезмәтләренә дә күз йомсаң була, имеш.

М. Мәһдиевкә Толымбайның шәхесе шулай ук гомумән ошамый. Аның уңай булырга мөмкин сыйфатларын ул күз алдына да китерә алмый. Аның каравы, каралары хәттин ашкан икән. Ул «бөтен татар язучыларын сәяси яктан гаепләп бетергән һәм Сталин репрессияләренә татар дөньясында җирлек әзерләгән».

М. Мәһдиев хәтта Толымбайның эчке күңел дөньясына ук үтеп керә (тукта, монысы бер ходаебызның компетенциясенә караган өлкә түгелме соң? Юк икән шул!) Һәм монда үзен үз өендәгечә иркен тота, хәтта Толымбайның нәрсә уйлаганнарын куштырнакларга алып без ходай бәндәләренә дә тәкъдим итә: «менә боларны төрмәгә утыртсам, үзем исән калам» дигән җирәнгеч уй белән яшәгән икән ул.

Хәтта Толымбайның фаҗигале үлемен дә М. Мәһдиев үз фикерен расларга хезмәт иттерә: әнә шулай кара уйлар белән, икейөзле булып яшәгәнгә ул акылыннан язган икән. Әнә башкалар андый уй белән яшәмәгәннәр һәм «аларның фаҗигасе табигый булган».

Әйтерсең лә, сәяси якны алга куеп сөйләү, гомумән, әлеге елларның «бисмилласы» һәм «амины» булмаган? Әйтерсең лә, бу елларның төрмәгә утырту механизмы әнә шундый беркатлы логикага гына корылган да, М. Мәһдиев бу эшләрнең үзәк штабында һәр нәрсәне әнә күзеннән чыгарып күзәтеп утырган? «Бөтен татар язучыларын сәяси яктан гаепләп» яки турыдан-туры төрмәгә утырту һәм юк итү эшләрендә катнашып та, акылдан язмау гына түгел, үзләрен сөттән ак, судан пакъ санап, бүген дә рәхәтләнеп яшәп ятучыларны гына М. Мәһдиевнең ишеткәне дә, белгәне дә юк...

Миңа калса, М. Мәһдиев әлеге еллар әдәби мохитен, әлеге эшнең ничек куелышын һәм ул еллар фаҗигасен бөтен тирәнлеге белән күзаллап бетерми әле. Бу мәхшәрне үз күзләре белән күргән кешеләрнең фикер йөртүләре шактый икенчерәк. Сүз уңаенда, биредә Х. Туфанның ерак «Себер»-

бөтен төрле гонаһларда гаепләп бетергәч, азсынып күрәсең, бер кызган шапка хәтта аның юбилеен үткәрүдә катнашкан бүгенге замандашларыбызны, шул исәптән халкыбыз мәдәниятен үстерүгә һәм пропагандалауга чиксез зур хезмәт күрсәткән җырчы М. Галиев һәм фольклорчы галим Р. Ягъфәровларны да бетереп ташлый. Аларга да бик «эффектлы» мыскыллау ташлый: барыгыз, янәсе, әнә, башка эшегез булмаса, Сталин туган көн бар, әнә Гитлер туган көн бар, әнә Берия туган көн бар... җырлагыз, сөйләгез...

Үзең лаек түгел дип санаган кеше юбилеенда катнашкан өчен генә саф, намуслы кешеләрне, ансыз-белемсез ниндидер бер ахмакка чыгарып, мимсетергә маташуны ничек аңламак кирәк?..

30 нчы елларда ныж колач җәйгән вульгар социологизмның бүгенге бер чагылышы димичә, ни дисең моны? Шул ук формаль чикләнгәнлек, үткәннәргә кизәнү, максимализм, кеше шәхесен изү, миһербансызлык. Шулай да шөкер, әле ярый теге елларда яшәмибез.

Мәкаләсе тәэсирлерәк чыксын өчен М. Мәһдиев әдәбият күгендәге биш йолдыз турында сүз барганда әрмән көньягын искә төшерә, әмма ни өчендер әлеге бәянең Г. Нигъмәтинеке икәнлеген генә әйтергә «оныта». И. Нуруллинның фикер позициясен дә ул үз файдасына эшләтә белә: янәсе, ул алай язмаган булыр иде дә. «Г. Толымбайны яклап чыгу аның нервысын кузгаткан» икән.

Г. Толымбай берниндн яклауга да мохтаҗ түгел. Аның татар әдәбиятында лаеклы үз урыны бар. Ул бөтен каршылыклары белән үз чорының типик бер вәкиле — артык та түгел, ким дә түгел. Аны яратырга була, аны яратмаска була, әмма ярты гасырдан соң тагын бер тапкыр үз белдегең белән килеп, аны таптарга да, изәргә дә безнең берниндн хокукыбыз юк дип беләм. Безнең бары тик тарихи дәреслекне, тарихи гаделлекне генә кире кайтарырга хакыбыз бар. Ә ул, күрәсең, шактый тирәндә әле.

Үтерү, көчләү, талау, мәкер, алдау гына түгел, сталинизм — безнең һәркайсыбызның күңелендә. Бу — явызлык, кешелексезлек, тәкәбберлек, куштанлык, әхлаксызлык. Әмма шул ук вакытта безнең күңелләрдә — изгелек, гаделлек, гадилек, эчкерсезлек тә яши бит әле. Бәлки, икенчесе ягына авышырга вакыт җиткәндер. Үзеңә һәм якыныңа гына түгел, үзеңнән көчсезрәк, ямьсезрәк, түбәнрәк, начаррак дип исәпләгән кешеләргә карата да.

Уйланасы нәрсәләр күп. Башка милләтләр ни белән зур? Бәлки, зур эшләре беләндер?! Бәлки үткәннәренә һәм бер-берләренә ихтирам саклый алулары беләндер?! Ә без исә үткән хаталарны сүгәбез, үзебез шуны ук яңадан кабатларга керешәбез. Инде Толымбайлар, Такташлар белән атыша башладык — хәерле булсын. Тукайның мәгълүм сүзләрен үзгәртә төшеп, үз-үзебездән сорарга гына кала: без әле кая барабыз?!

**Равил КУКУШКИН.**

**Редакция шушы мәкалә белән әлеге сөйләшүне тәмамлый.**

# МИЛЛӘТТӘШЛӘРЕБЕЗ АВАЗЫ

# УРАЛ АРЪЯГЫНДА

Бөгелмә станциясеннән поездлар һәр ике тарафка китеп кенә тора. Миңа аларга еш утырырга туры килде монда.

Көнчыгышка узучы поездларда, Көнбатышка үтүчеләренә караганда, татарча сөйләшүчеләр күбрәк икән. Хәер, моның әллә ни гаҗәбе дә юк, соңгы мәгълүматларга караганда (1989 ел), Уфа ягында, ягъни Башкортстанның үзендә генә дә 1 миллион 121 меңгә якын татар яши икән ләбаса!

Үзебезнең туган телдә уен-көлке, мәзәк белән мавыгып, Уфаны да үтеп киттек. Мәгәр вагонда, шулай ук поездда, татарча гәпләшү кимемәде шикелле. Әйе, алда Чиләбе икәне сизелә шул — анда 230 мең татар яшиләр бит.

Ашкынулы поездлар мине Чиләбедән дә ераккарак алып киттеләр. Вагонда татарча сөйләшүчеләр сизелеп кимеде, ләкин бетмәде. Әле аннан, әле моннан туган телдә иркенләп сөйләшкәннәре ишетелгәләп торды. Шулай, без инде Азия кыйтгасына «аяк бассак» та, бу әле — Урал, безнең милләттәшләрнең эзе тирән монда. Уралның кайсы гына каласын, районын алма, анда билгеле бер күләмдә татарлар яшәгәнен әйтерләр. Әйтик, Таш билбауның иң зур шәһәрләреннән саналган Свердловск шәһәрендә алар алтмыш меңнән артыграк. Каменск-Уральскида — 8 мең, Ревдада — 7 мең, Первоуральскида — 9 мең, Асбестта 10 мең чамасы — гомумән өлкәдә 180 меңләп милләттәшебез яши һәм эшләп яталар икән.

Кызык, ничегрәк яшиләр икән соң ул милләттәшләребез? Тормыш-көнкүрешкә килгәндә, барыбыз да бер чамада тереклек итәбез: Уралда да шул ук бит кибет киштәләре, очсыз-кырыйсыз чират, товар җитешмәү. Ә рухи дөньяга килгәндә хәлләр тагы да аянычрак. Әле 1930 елларда гына Свердловск һәм Чиләбе кебек шәһәрләрдә чыккан татарча газеталар, татарча белгечләр әзерләүче педучилищелар һәм факультетлар, театрлар ябылган һәм башкалар. Алай да соңгы вакытта Урал татарлары дөньясында рухи яңарыш сизелә, диләр. Ул ничек һәм нәрсәдә икән соң?

Әнә шул сорауга җавап ишетәсе килү дәрте белән Свердловскидагы «Урал» исемендәге татар-башкорт мәдәният җәмгыяте (өлкәдә башкортлар да 31 мең кеше) рәисе Фәрит Ләбиб улы Шәңгәрәевне зарыгып көтеп утырам. Бик тынгысыз кеше икән ул Шәңгәрәев, һич кенә дә өйдә туры китерә алмассың үзен. Әлеге дә баягы, татар-башкорт җәмгыяте мәшәкатьләре белән ...

сенең туган авылына — Чистай районындагы Наратлыга кайталар. Кечкенә Фәрит шунда укый, аннан — Чистайда. Инде үсә төшкәч, Алабуга педучилищесында һөнәр ала.

Туган як тарткан күрәсең, Фәрит белемен күтәрү өчен Пермь педагогия институтына барып керә. Әмма каһәрле сугыш аны тәмамларга ирек бирми — егет Ватанны саклаучылар сафына баса.

Сугыштан ул янә Пермь институтына кайта, тик аңа югары уку йортын Свердловскида тәмамлау насыйп була. Уралдагы Каменск-Уральск каласында укытучы булып берничә ел эшләгәннән соң, үзе тәмамлаган институтка аспирантурада укырга килә. Аннан инде кандидатлык диссертациясе һәм шул югары уку йортында чирек гасырлык хезмәт.

Әйе, татар-башкорт мәдәният җәмгыяте җитәкчесенең тормыш тәҗрибәсе дә, педагоглык стажы да җитәрлек. Тик болар хакында сөйләргә яратмый Шәңгәрәев. Ул, гомумән, аз сүзле, басынкы, тыйнак. «Урал» җәмгыяте алдындагы проблемаларны да бугаз ертып түгел, эрудициясе белән хәл итәдер, мөгаен. Соңрак мин аның нәкъ шулай икәненә төшендем. Әйтик, «Урал» җәмгыяте үзенең кыска гына яшәү дәверендә (ул 1988 елның соңгы көннәрендә оешкан) күп кенә игелекле эшләр майтарган. Ләкин алар белән һаваланмый рәис. Менә шул хакта сораша башлагач, Фәрит Ләбиб улы якшәмбе мәктәпләренең берсенә барып кайтырга тәкъдим итте.

Юл уңаенда аз-маз гәплашә торгач, җәмгыять рәисенең ярыйсы гына нечкә актив туплавы ачыкланды. Консерватория укытучысы, РСФСРның атказанган артисты Шәүкәт Әмиров (ул татар балаларына татар җырларны өйрәтә), шулай ук консерваториянең вокал укытучысы Ирина Габдулхаковна Грановская (ул бурят һәм монгол музыкасы белгече булса да, милли моңнарны да онытмаган), кайчандыр Оренбург университетын тәмамлап, хәзер кала заводларының берсендә хезмәт итүче Лениман Таналин, «Уральский» заводының мәдәният сараенда «Яшьлек» татар халык ансамбленә җитәкчелек итүче Вәҗит Зиннуров, инженер-программист Раиса Исрафилова, заводның һәвәскәр артистлары ...

якшәмбе мәктәбендә әле дәресләр тәмамланмаган иде. Роза ханым Шәңгәрәева (ул Фәритнең хатыны), гадәтенчә, дөньясын онытып балаларга ана теле өйрәтә иде. Хәер, дәресләрнең бетмәве бик тә ярап куйды. Мин биредә ирле-хатынлы Нурия һәм Таһир Солтановлар белән таныштым. Алар җәмгыятьнең иң актив һәм эшчән әгъзалары. Нурия ханым Тынычлык һәм Дуслык йортында интернациональ тәрбия буенча педагог, бер үк вакытта чех теле дәресләре дә бирә икән. Мәгәр туган телен, милли моңнарны һич кенә дә онытмаган. Ул Роза Мөхәммәтҗановнага ана теле дәресләре үткәрергә ярдәм итә, кирәк икән кулына аккордеонын ала һәм милли көйләрне сыздырып җибәрә. Таһир Әсгатович исә партия өлкә комитетында инструктор. Күргәнебезчә, буш вакытларында «Урал» җәмгыяте мәшәкатьләренә чума. Солтановлар кызлары Юля белән уллары Артурны якшәмбе мәктәбенә башлап яздырганнар.

Тынычлык һәм Дуслык йортында безнең янга җәмгыятьнең тагы берничә активисты килеп кушылды, татар дөньясы, «Урал» җәмгыятенең эше хакында күңелле әңгәмә башлады. Шушы күркәм йорттагы якшәмбе мәктәбенә утызлап бала йөри иде. Икенче класстан башлап унынчыга кадәр укучылар. Әлбәттә, аларны нинди дә булса программа нигезендә укыту мөмкин түгел. Нигә дисәң, алар монда килгәндә татарча бер авыз сүз белми торган булганнар. Хәзер исә үзләренең туган телләрендә сөйләшәләр, милли җырлар җырлыйлар, авырлык белән булса да, китаплар укыйлар. Моны исә Роза ханымның тырышлыгына иң зур бәя дип кабул итәргә кирәк.

Шунысы сөенечле, Тынычлык һәм Дуслык йортындагы якшәмбе мәктәбе калада бердәнбер түгел икән. Алар «Уралмаш» һәм «Электромаш» заводлары каршында да, шәһәр мәгариф идарәсе карамагында да (өч группа) оештырылганнар.

Шунысы кызыклы, татар теле белән рус һәм башка милләт вәкилләре дә кызыксына башлаган. Әйтик, шул ук Роза Мөхәммәтҗановна группасында саф рус кызы укып йөри. «Электромаш» заводындагы курсларга ике рус егете язылган. Сөйгән кызлары татарлар икән. «Булачак хатыннарыбызның телен, гореф-гадәтләрен белергә телибез» дип килгәннәр...

Уфа университетының татар теле факультетын бетергән икән.

Хатын-кыз язмышына буйсынып, Свердловскига килеп урнашкан, дәүләт учреждениеләренең берсендә эшли, ләкин үз һөнәре буенча түгел. Гомерлеккә дип сайлаган һөнәрен сагынып мы, ярым-йорты телле балаларның ана телләрен өйрәнүләрен күрәсе килгәнме, бүген якшәмбе көн монда килеп чыккан һәм дәрескә кереп утырган. Шунда ук Роза ханымга ярдәм итә башлаган. Аның белән сүз кыска булды: төп эшен сагынган кеше теләсә кайсы группада укытырга тиз ризалашты.

Сүз кадрлар мәсьәләсенә күчкәч, әңгәмәгә Фәрит Ләбиб улы:

— Бу җәһәттән без бер Татарстанга гына ышанып торсак, берни дә килеп чыкмаячак, — диде, бастырып кына. — Шуңа да без моны урында хәл итәргә булдык: 1 сентябрьдән Свердловск педагогия институтында татар теле укытучылары хәзерләү факультеты эшли башлаячак. Оренбург, Чиләбе, Куйбышев, Ульяновск, Новосибирск кебек шәһәрләрнең дә педагогия институтлары безнең үрнәккә иярсәләр, кадрлар мәсьәләсе тиз хәл ителәчәк.

Әңгәмә шунда өзелде: өченче катта безне укучылар көтә иде.

Укучылар үзләре дә кунакларга бүләк әзерләгәннәр икән. Иң түргә Юля Солтанова чыгып басты, кулына флейта алды. Аның янәшәсенә энесе Артур килде. Зур якты бүлмәдә күңелгә бик тә якын моң агыла башлады — «Туган тел». Артур җырны башлап җибәрде, калганнарыбыз күтәреп алдык. Аннан Юля бик тә җиренә җиткереп, бөтен нюанслары, бормалары белән, флейтада «Олы юлның тузаны»н уйнады. Укучылар, күмәкләшеп, «Ай былбылым» һәм башка җырлар җырладылар.

Әмма бүләкнең тагы да олысы алдарак икән әле. Фәрит Ләбиб улы миңа Салих Сәйдәшев юбилеена багышлап Свердловскида чыгарылган календарь тапшырды.

— Соңгы илле елда безнең калада беренче тапкыр чыгарылган татарча продукция бу, — диде ул, горурланып.

Әйе, горурланырлык эшләре күп «Урал» җәмгыяте члennарының. Шушы бер ел чамасы вакыт эчендә РТИ заводы мәдәният сараенда ике мәртәбә татар яшьләре кичәләре үткәрелгән. Юк, гади бию кичәләре хакында сүз бармый. Аларда шәһәрнең «Яшьлек» һәм «Ләйсән» (җитәкчесе — Илгиз Сафиуллин) халык ансамбльләре чыгыш ясаган, рәссамнар Хәсән һәм Тәүзих Хәсәновларның шәхси күргәзмәләре, шулай ук татар ...

һәвәскәр артистлары һәм халык ансамбльләреннән тыш, Красноуфимск районының «Таң йолдызы» ансамбле, Әҗегол авылының татар халык театры һәм башкалар катнашкан.

Җәмгыять членнары, бигрәк тә журналист Марлис Рафиков тырышлыгы белән өлкә телевидениесеннән һәм радиодан системалы рәвештә (дөрес, алар әле сирәгрәк) тапшырулар оештырылган. «Вечерний Свердловск» газетасына кушымта рәвешендә татарча газета чыгару җайга салынып килә. Свердловск дәүләт университеты доценты, тарих фәннәре кандидаты Фәһимә Фәйзерахманова татар халкының килеп чыгышы хакында лекцияләр укый.

«Урал» җәмгыяте башкарган эшләрне тиз генә санап чыгу да мөмкин түгел. Активистлар татар артистлары гастрольләрен, татар-башкорт әдәбияты һәм сәнгате әһелләре белән очрашуларны оештыралар. Әйтик, җырчылар Хәйдәр Бигичев һәм Зөһрә Сәхәбиева концертлары, Әлмәт татар дәүләт драма театры гастрольләре, шагыйрь Мостай Кәрим, татар әдипләре Мәхмүт Хөсәен, Тәүфикъ Әйди, Эльмира Шәрифуллина белән очрашу кичәләре һәм башкалар нәкъ менә алар тырышлыгында зур уңыш белән үткән.

Кайчак һич уйламаган, читтән караганда вак-төяк булып күренгән эшләр дә вакытны күп ала. Әйтик, каладагы иске татар зираты бик мескен хәлгә килгән, башлыклар хәтта аны күчерүне планлаштырганнар. Җәмгыять чираттагы утырышларының берсенә мулланы һәм мәчет әһелләрен чакырган. Үзара киңәшеп, зиратны тәртипкә китерү, аны саклап калу чараларын күргәннәр.

Урал аръягында айга якын уздырган вакыт эчендә миңа бу төбәкнең күп кенә шәһәр һәм авылларында булырга туры килде. Бу яклардагы татарлар тормышындагы, дөресрәге аларның рухи дөньяларындагы үзгәрешләр хакында бик күп язарга мөмкин. Ләкин моның өчен аларның һәркайсы турында аерым мәкалә язу кирәк булыр иде. Әйтик, Чиләбе каласындагы татар-башкорт мәдәният үзәге, аның активистлары — биредә яшәүче шагыйрә Салисә Гәрәева, шагыйрь Басыйр Рәфыйков, язучы Рөстәм Вәлиев, Татарстанның атказанган мәдәният хезмәткәре, композитор Рафаэль Бакиров, тарих фәннәре кандидаты Луиза Алмаева, «Таң нурлары» татар-башкорт ансамбле җитәкчесе, композитор Нил Миңһаҗов, өлкәнең татар-башкорт мәдәният үзәге рәисе Урал Сафиуллин, Шәүкәт Гайнуллин һәм башкалар турында. Югары Пышма поселогындагы татар-башкорт мәдәният үзәге (җитәкчесе Рафаэль Локманов), Троицкидагы һәм Чиләбедәге татар-башкорт китапханәләре, Чиләбе педучилищесындагы татар группалары, мондагы «Айгөл» ансамбле, Чиләбе трактор заводы мәдәният сарае каршындагы татар театры, хуҗаларына кайтарып бирелгән Ак мәчет бу төбәктә. Түбән Тагил, Магнитогорск, Златоуст, Миас шәһәрләрендә, Аргаяш, Кунашак, Кәсле һ. б. шәһәр-районнарында милләтләрнең рухи яңарыш кичерүен раслый.

Урал аръягында йөргәндә ...

---

Иҗат кешеләре

# ЯҢА «ЙОЛДЫЗ» БАЛКЫШЫ



Күпләр аның турында: «Тыйнак, оялчан егет», — диләр. Чынлап та, аның белән сөйләшкәндә, яшь сәхнә «йолдыз»ларында була торган һавалану күрмәдем мин.

Ул — җырчы. Аның исемен безгә «Татар җыры-88» Бөтенсоюз конкурсы ачты. Ул беренче премия лауреаты булды.

Асаф Вәлиев... Татар эстрадасында әлеге «йолдыз» балкышын тамашачы җылы каршылады. Тавышы, сөйкемлелеге һәм сәхнәдә үз-үзен тотышы белән ул төрле буын кешеләрен җәлеп итә ала.

Җырчының репертуары күпкырлы — үткәннәрне сагыну, әниләр, туган тел турында, мәхәббәт җырлары...

Композитор Р. Ахиярова һәм шагыйрь Г. Саденең «Әссәламәгаләйкүм» җыры бик вакытлы дөнья күрде. Бу җыр Асаф башкаруында, бөтенләй яңача яңгырап, халыкара яшьләр лагере «Идел»дә ял итүче татар яшьләрен берләштергән үзенчәлекле милли бер гимнга әверелде.

Күп тамашачылар күңеленә Асаф Вәлиев композитор Н. Кубашевның «Ник шаяртасыз?» дигән шаян җыры белән дә кереп калды.

Асаф башкаруындагы һәр җыр — үзе бер язмыш: аның үткәне һәм бүгенгесе, хыялы һәм өмете, сагышы һәм шатлыгы.

Тыңлагыз әле сез аның җырлавын, шунда ук сез бу җырларның матур һәм озын гомерле булуына ышанырсыз.

**— Асаф, һәр артист үз иҗатында бераничә чор үтә. Сез менә хәзер эстрада җырчысы булып киттегез. Профессиональ җырчы булып җитешкәнче үткән «тормыш мәктәбегез» турында сөйлә-**

торийгә барып карамыйсыңмы?» — диделәр. Шулай итеп, мин укуымны педагогия институтының музыка факультетында дәвам иттердем. Монда, үзегезгә мәгълүм, югары белемле җыр һәм музыка укытучылары әзерлиләр. Әкренләп җыр минем ихтыяҗыма әверелде.

Өченче курстан мин Казан дәүләт консерваториясенең вокал бүлегенә күчтем. Укуны тәмамлауга, мине Г. Тукай исемендәге Татар дәүләт филармониясенә эшкә чакырдылар. Хәзерге вакытта филармониянең эстрада бүлегендә эшлим.

**— Асаф, «Татар җыры-88» конкурсын искә төшерик әле: Сез анда I премиягә лаек булдыгыз. Сезне бу конкурсның җиңүчесе дип атарга тулы хокук бар. Конкурс турында берничә сүз әйтегезче.**

— Һәр конкурс — үз мөмкинлекләреңне, иҗатыңны сынап карау ул. Конкурска әзерләнү иҗат өлкәсендә ниндидер этәргеч булып тора. Нәтиҗәсе нинди булуга карамастан, анда катнашу яшь җырчылар өчен зур файда. Конкурс барышында башкаларны тыңлыйсың, кимчелекләрне күрәсең, ниндидер гыйбрәт аласың. Репертуарың, башкару осталыгы, сәхнәгә киеп чыккан киемең, үзеңне тотышың — барысы да синең язмышыңны хәл итә. Гомумән, һәрбер конкурс яңа, яшь талантлар ача, аларның иҗатын үстерә, профессиональ осталыкны камиллаштерә, татар эстрадасының үсешенә ярдәм итә.

**— Сезнеңчә, безнең татар эстрадасының бүгенге хәле ничегрәк?**

— Яхшыру сизелә, билгеле. Шулай да теләгән тизлектә үк түгел әле. Бу ел-

Абдуллин белән. Салих Сәйдәшев әсәрләрен, Рөстәм Яхин романсларын һәм башка татар музыкасы классиклары әсәрләрен дә яратып башкарам.

**— Ә репертуарыгызны ничегрәк төзисез?**

— Репертуар проблемасы — һәр артистның башын катыра торган нәрсә инде ул. Җырлар шактый гына туып тора. Ләкин барлык җырны да алып, башкарып булмый. Җырчы үз мөмкинлегеннән чыгып сайларга тиеш. Үземнең күңелгә, йөрәгемә ятышлы, тавышыма килә торган җырларны эзлим. Кайвакыт композиторлар үзләре яңа җыр тәкъдим итәләр, кайчак үзең композиторларга берәр күңелгә охшаган шигырь тексты биреп көй язуын сорыйсың. Күбрәк эстрада җырларын яратып башкарам. Репертуарда халык җырлары да бар.

**— Ә «Ник шаяртасыз» дигән шаян җыр сезнең репертуарга ничек килеп эләкте? Аның берәр тарихы бардыр, бәлки?**

— Дүрт-биш ел элек бу җыр «Азат хатын» журналында басылган иде. Миңа аны әнием күрсәтте. Җырны баянда уйнап, җырлап карадым. Ул вакытта ничектер артык игътибар бирмәдем. Ике ел элек мин бу җырга әйләнеп кайттым дип әйтимме... Миндә аны матур итеп оранжировкалау уе туды. Шулай итеп, әлеге җырга «җан» керде һәм ул репертуарымда урын алды.

**— Сез үзегезгә тәнкыйть күзлегеннән карый аласызмы?**

— Әлбәттә. Әле мин яшь. Миңа иҗатымны тагын да камилләштерергә кирәк. Тагын да яхшырак җырлау мөмкинлегемне сизеп яшим.

**— Әгәр дә Сез берәр мактаулы исем алсагыз?..**

— Минем уемча, ул «мактаулы исем»нәрне бөтенләй бетерергә кирәк. Җырчының сәләте аның мактаулы исеме белән генә үлчәнергә тиеш түгел. Тамашачыны алдап булмый. Чит илләрдә бу тәртип бөтенләй кертелмәгән. Мәсәлән, Англиянең халык артисты яки Япониянең атказанган артисты дигән мактаулы исемнәр булса, бу безнең колакка сәер яңгырар иде...

**— Асаф, үзегезнең гастрольләрегез турында да берничә сүз әйтсәгез иде?**

— Гастрольләр еш кына булып тора. Без илебезнең төрле почмакларында — авылларда, шәһәрләрдә булабыз. Бу концертлар миңа тамашачының теләкләрен, фикерләрен ныграк белергә өйрәтә, репертуар сайларга ярдәм итә, профессиональ осталыкны, зәвыкны үстерә.

**— Буш вакытларыгызда нәрсә белән шөгыльләнәсез?**

— Буш вакытлар юк дип әйтерлек. Гастрольләр туктап торган арада яңа җырлар эзлим, телевидениегә яңа язмалар яздырам, репетицияләр... Мөмкин булганча башка җырчыларның концертларын калдырмаска тырышам. Буш вакыт булганда, иң яратканым — табигать кочагында ял итү. Ләкин анысы да сирәк эләгә...

ләп яталар икән.

Кызык, ничегрәк яшиләр икән соң ул милләттәшләребез? Тормыш-көнкүрешкә килгәндә, барыбыз да бер чамада тереклек итәбез: Уралда да шул ук бит кибет киштәләре, очсыз-кырыйсыз чират, товар җитешмәү. Ә рухи дөньяга килгәндә хәлләр тагы да аянычрак. Әле 1930 елларда гына Свердловск һәм Чиләбе кебек шәһәрләрдә чыккан татарча газеталар, татарча белгечләр әзерләүче педучилищелар һәм факультетлар, театрлар ябылган һәм башкалар. Алай да соңгы вакытта Урал татарлары дөньясында рухи яңарыш сизелә, диләр. Ул ничек һәм нәрсәдә икән соң?

Әнә шул сорауга җавап ишетәсе килү дәрте белән Свердловскидагы «Урал» исемендәге татар-башкорт мәдәният җәмгыяте (өлкәдә башкортлар да 31 мең кеше) рәисе Фәрит Ләбиб улы Шәңгәрәевне зарыгып көтеп утырам. Бик тынгысыз кеше икән ул Шәңгәрәев, һич кенә дә өйдә туры китерә алмассың үзен. Әлеге дә баягы, татар-башкорт җәмгыяте мәшәкатьләре белән өлкәнең әле бер, әле икенче төбәгенә чыгып чаба, калада булганда да квартирасында туры китерермен димә!

Бу юлы минем юл уңды. Дөрес, әлегә аның белән телефон аша гына «очраштык». Озакламый ул үзе дә килеп җитте. Таныштык. Фәрит Шәңгәрәев — яшен яшәп, акыл утырткан кеше. Дөньяның ачысын-төчесен күп күргән, мәгәр тырыша-тырыша белем алган, галим булган. Ул — физика-математика фәннәре кандидаты, Свердловск педагогия институты укытучысы.

Фәрит Ләбиб улы үзе шушы Урал якларында — Пермь өлкәсенең Октябрь районы, Уразмәт авылында туып үскән. Әтисе шушы авылныкы. Мәгәр Татарстанга бәйләнышы юк дип булмый. Атасы дөнья куйгач, Фәритләр әни...

...алдындагы проблемаларны да бугаз ертып түгел, эрудициясе белән хәл итәдер, мәгаен. Соңрак мин аның нәкъ шулай икәненә төшендем. Әйтик, «Урал» җәмгыяте үзенең кыска гына яшәү дәверендә (ул 1988 елның соңгы көннәрендә оешкан) күп кенә игелекле эшләр башкарган. Ләкин алар бәйләнмаган. Һаваланмый рәис. Менә шул хакта сораша башлагач, Фәрит Ләбиб улы якшәмбе мәктәпләренең берсенә барып кайтырга тәкъдим итте.

**Юл уңаенда аз-маз гәпләшә торгач, җәмгыять рәисенең ярдәмчесе гына түгел, актив туплавы ачыкланды. Консерватория укытучысы, РСФСРның атказанган артисты Шәүкәт Әмиров (ул татар балаларына татар җырларын өйрәтә), шулай ук консерваториянең вокал укытучысы Ирина Габдулхаковна Грановская (ул бурят һәм монгол музыкасы белгече булса да, милли моңнарны да онытмаган), кайчандыр Оренбург университетын тәмамлап, хәзер кала заводларының берсендә хезмәт итүче Локман Таналин, «Уральский» заводының мәдәният сараенда «Яшьлек» татар халык ансамбле җитәкчелек итүче Вәҗит Зиннуров, инженер-программист Рәисә Исрафилова, заводның һәвәскәр артистлары җитәкчесе Тәвкил Ахунов, Свердловск телевидениесе журналисты Марлис Рафиков, инженер Кәрим Ярмиев, завод профсоюз комитетында тәрбия эшләрен җитәкләүче Лира Савина һәм башкалар — җәмгыятьнең эшен җигелеп тартучылар. Аларның күбесе идарә членнары.**

Борынгы Екатеринбургны барлыкка китерүче элеккеге завод буасы плотинасы аша чыкгуга, Яр буе урамындагы бик тә зиннәтле һәм колонналы мәһабәт бина күзгә ташланды. Каланың иң тәүге корылмаларының берсе — Тынычлык һәм Дуслык йорты, «Урал» җәмгыятенең күп кенә эшләре-чаралары шушында үтә икән. Дөресрәге, ул тулысынча диярлек җәмгыять карамагына бирелгән.

Бинага узып, мондагы чисталык, пөхтәлек һәм зиннәтне күргәч, ихтыярсыз сокландырды.

Татар теле өйрәнү буенча ...зендә укыту мөмкин түгел. Нигә дисәң, алар монда килгәндә татарча бер авыз сүз белми торган булганнар. Хәзер исә үзләренең туган телләрендә сөйләшәләр, милли җырлар җырлыйлар, авырлык белән булса да, китаплар укыйлар. Моны исә Роза ханымның тырышлыгына иң зур бәя дип кабул итәргә кирәк.

Шунысы сөенечле, Тынычлык һәм Дуслык йортындагы якшәмбе мәктәбе калада бердәнбер түгел икән. Алар «Уралмаш» һәм «Электромаш» заводлары каршында да, шәһәр мәгариф идарәсе карамагында да (өч группа) оештырылганнар.

Шунысы кызыклы, татар теле белән рус һәм башка милләт вәкилләре дә кызыксына башлаган. Әйтик, шул ук Роза Мөхәммәтҗановна группасында саф рус кызы укып йөри. «Электромаш» заводындагы курсларга ике рус егете язылган. Сөйгән кызлары татарлар икән. «Булачак хатыннарыбызның телен, гореф-гадәтләрен беләсебез килә», — дип белдергәннәр. «Уралмаш» заводындагы курсларда, киресенчә, ике рус кызы укый икән. Аларның егетләре татарлар, диләр.

**Курсларда һәм якшәмбе мәктәпләрендә татар телен Роза ханым Шәңгәрәева, Пермь университетын тәмамлаган Таифә Вәлиева, Стәрлетамак педагогия институтын тәмамлаган, хәзер балалар бакчасында тәрбияче булып эшләүче Әлфия Курамшина, Свердловск педагогия институтының чыгарылыш курсы студенты, Бөгелмә төбәге егете Хәмит Мөхәммәдиев кебек туган телләрен ихластан сөюче фидакарьләр алып баралар.**

Дөресен әйткәндә, «Урал» җәмгыяте активистлары ишәя бара. Бервакыт безнең төркемгә Роза ханым белән яшь-яшь хатын-кыз килеп кушылды.

— Фәрит, менә сиңа укытучы, кабул ит, — диде Роза Мөхәммәтҗановна кыләкилешкә, елмаеп. Зөһрә Муллануровна Мостафина ...

...флейтада «Олы юлның тузаны»н уйнады. Укучылар, күмәкләшеп, «Ай былбылым» һәм башка җырлар җырладылар.

Әмма бүләкнең тагы да олысы алдарак икән әле. Фәрит Ләбиб улы миңа Салих Сәйдәшев юбилеена багышлап Свердловскида чыгарылган календарь тапшырды.

— Соңгы илле елда безнең калада беренче тапкыр чыгарылган татарча продукция бу, — диде ул, горурланып.

Әйе, горурланырлык эшләре күп «Урал» җәмгыяте членнарының. Шушы бер ел чамасы вакыт эчендә РТИ заводы мәдәният сараенда ике мәртәбә татар яшьләре кичәләре үткәрелгән. Юк, гади бию кичәләре хакында сүз бармый. Аларда шәһәрнең «Яшьлек» һәм «Ләйсән» (җитәкчесе — Илгиз Сафиуллин) халык ансамбльләре чыгыш ясаган, рәссамнар Хәсән һәм Тәүзих Хәсәновларның шәхси күргәзмәләре, шулай ук татар киемнәре һәм кулдан тукылган әйберләр (сөлге, намазлык, түшлек һ. б.) күргәзмәләре оештырылган. «Зөбәрҗәт» кафесы бу көнгә махсус татар ашлары әзерләгән, аукцион үткәрелгән. Әлеге кичәләрдә татарча уен-җыр гөрләп торган, үзара сөйләшү ана телендә генә барган. Аларда татар врачы һәм татар юристлары катнашып, халыкка үз туган телендә консультацияләр биргәннәр.

Моңа кадәр Свердловскида сабантуйлар, шәһәр паркының бер чарасы буларак, стандарт һәм күңелсез үтә торган булган. Былтыр һәм быел исә аны уздыруны җәмгыять үз кулына алган. Бәйрәм көнне Маяковский исемендәге мәдәният һәм ял паркына шәһәр халкы гына түгел, ерак авыллардан да килеп тулганнар. Сабантуй гел башкача, дөресрәге чын татарча үткән. Монда шәһәрнең ...

...фыйков, язучы Рөстәм Вәлиев, Татарстанның атказанган мәдәният хезмәткәре, композитор Рафаэль Бакиров, тарих фәннәре кандидаты Луиза Алмаева, «Таң нурлары» татар-башкорт ансамбле җитәкчесе, композитор Нил Миңһаҗов, өлкәнең татар-башкорт мәдәният үзәге рәисе Урал Сафиуллин, Шәүкәт Гайнуллин һәм башкалар турында. Югары Пышма поселогындагы татар-башкорт мәдәният үзәге (җитәкчесе Рафаэль Локманов), Троицкидагы һәм Чиләбедәге татар-башкорт китапханәләре, Чиләбе педучилищесындагы татар группалары, мондагы «Айгөл» ансамбле, Чиләбе трактор заводы мәдәният сарае каршындагы татар театры, хуҗаларына кайтарып бирелгән Ак мәчет бу төбәктә, Түбән Тагил, Магнитогорск, Златоуст, Миәс шәһәрләрендә, Аргаяш, Копшак, Кәсле һ. б. шәһәр-районнарында милләтләрнең рухи яңарыш кичерүен раслый.

Урал аръягында йөргәндә тагы бер нәрсәгә игътибар итәргә туры килде. Чиләбе шәһәренең китап кибетләрендә (һәрхәлдә мин булган өчесендә) татар китаплары өчен махсус бүлекләр оештырылган, алар матур итеп бизәлгән. Ә менә Свердловск һәм башка шәһәр авыл китап кибетләре хакында моны әйтеп булмый. Татар китаплары аста, караңгы киштәләрдә аунын, булганнары бик аз. Кибетчеләр (әйтик, Красноуфимскида): «Татар китапларын кайту белән алып бетерәләр», — диләр. Әмма аларны күпләп кайтарту җайга салынмаган..

Ләкин Урал ягы калаларында бара торган рухи үзгәреш, милли асылыбызны кайтару омтылышы әлеге җитешсезлекләр һичшиксез бетерелер дигән якты өмет уята.

Җ. РӘХИМОВ.

...ры...

Композитор Р. Ахиярова һәм шагыйрь Г. Саданең «Әссәламәгаләйкум» җыры бик вакытлы дөнья күрде. Бу җыр Асаф башкаруында, бөтенләй яңача яңгырап, халыкара яшьләр лагере «Идел»дә ял итүче татар яшьләрен берләштергән үзенчәлекле милли бер гимнга әверелде.

Күп тамашачылар күңеленә Асаф Вәлиев композитор Н. Кубашевның «Ник шаяртасыз?» дигән шаян җыры белән дә кереп калды.

Асаф башкаруындагы һәр җыр — үзе бер язмыш: аның үткәне һәм бүгенгесе, хыялы һәм өмете, сагышы һәм шатлыгы.

Тыңлагыз әле сез аның җырлавын, шунда ук сез бу җырларның матур һәм озын гомерле булуына ышанырсыз.

**— Асаф, һәр артист үз иҗатында берничә чор үтә. Сез менә хәзер эстрада җырчысы булып киттегез. Профессиональ җырчы булып җитешкәнче үткән «тормыш мәктәбегез» турында сөйләгез әле.**

— Мин Актаныш районының Адай авылында укытучылар гаиләсендә туып үстем. Әтием, әнием, озак еллар мәктәптә эшләп, яшь буынны тәрбияләүгә үзләреннән зур өлеш керттеләр. Хәзер алар лаеклы ялда. Безнең өйдә һәрвакыт җыр, музыка тынып тормады. Әтием саратов гармунында матур итеп уйный, әнием белән бергә җырлый иделәр. Мин аларга гомерем буе рәхмәтлемен. Бүгенгә кадәр шәхси мәсьәләләрдә дә, иҗатымда да алар — минем төп киңәшчеләрем. Абыем белән энем дә музыканы бик яраталар. Аларның берсе — врач, икенчесе — физик.

Сигезенче классны тәмамлагач, Минзәлә педагогия училищесына укырга кердем. Музыка дәресләрендә баянда, пианинода, гитарада, мандолинада уйнарга өйрәндем. Укытучыларым минем тавышыма игътибар иттеләр. Берәүләре педагогия институтының музыка факультетына керергә тәкъдим ясады, икенчеләре: «Консерва...

**...гә лаек булдыгыз. Сезнең бу конкурсның җиңүчесе дип атарга тулы хокук бар. Конкурс турында берничә сүз әйтегезче.**

— Һәр конкурс — үз мөмкинлекләреңне, иҗатыңны сынап карау ул. Конкурска әзерләнү иҗат өлкәсендә нинди дер этәргеч булып тора. Нәтиҗәсе нинди булуга карамастан, анда катнашу яшь җырчылар өчен зур файда. Конкурс барышында башкаларны тыңлыйсың, кимчелекләрне күрәсең, ниндидер гыйбрәт аласың. Репертуарың, башкару осталыгы, сәхнәгә киеп чыккан киемең, үзеңне тотышың — барысы да синең язмышыңны хәл итә. Гомумән, һәрбер конкурс яңа, яшь талантлар ача, аларның иҗатын үстерә, профессиональ осталыкны камилләштерә, татар эстрадасының үсешенә ярдәм итә.

**— Сезнеңчә, безнең татар эстрадасының бүгенге хәле ничегрәк?**

— Яхшыру сизелә, билгеле. Шулай да теләгән тизлектә үк түгел әле. Бу өлкәдә яшь композиторларыбыз Р. Ахиярова, Л. Батыр-Болгари, Р. Кәлимуллин, шулай ук В. Усманов. «Болгар» группасы нәтиҗәле генә эшлиләр. Заман рухындагы җырлар күренгәли. Артистлар, җырчылар көче белән «Рамазан», «Кечке сабантуй», «Туган тел» кебек бәйрәмнәр оештырыла башлады. Алар халкыбызның уянуына, берләшүенә ярдәм итә.

Проблемалар күп әле. Филармониянең үз концерт залы да юк. Совет Армиясе йортын үзебезгә алу турында күптән сүз бара. Яхшы аппаратура, музыка уен кораллары җитешми.

**— Ләкин татар эстрадасы шундый хәлдә булуына карамастан, бүген яңа талантлар ачыла, матур җырлар туа, иҗат дөньясында тормыш дәвам итә. Сез кайсы композиторлар белән эш итәсез?**

— Күбрәк эстрада җырлары иҗат итүче композиторлар — Резеда Ахиярова, Шамил Тимербулатов, Луиза Батыр-Болгари, Рәшит ...

...булмый. Чит илләрдә бу тәртип бөтенләй кертелмәгән. Мәсәлән, Англиянең халык артисты яки Япониянең атказанган артисты дигән мактаулы исемнәр булса, бу безнең колакка сәер ишетелер иде...

**— Асаф, үзегезнең гастрольләрегез турында да берничә сүз әйтсәгез иде?**

— Гастрольләр еш кына булып тора. Без [illegible] ...ларда, шәһәрләрдә булабыз. Бу концертлар миңа тамашачының теләкләрен, фикерләрен ныграк белергә өйрәтә, репертуар сайларга ярдәм итә, профессиональ осталыкны, зәвыкны үстерә.

**— Буш вакытларыгызда нәрсә белән шөгыльләнәсез?**

— Буш вакытлар юк дип әйтерлек. Гастрольләр туктап торган арада яңа җырлар эзлим, телевидениегә яңа язмалар яздырам, репетицияләр... Мөмкин булганча башка җырчыларның концертларын калдырмаска тырышам. Буш вакыт булганда, иң яратканым — табигать кочагында ял итү. Ләкин анысы да сирәк эләгә.

**— Киләчәккә уйларыгыз, өметләрегез турында да әйтерсез, бәлки?**

— Хәрәкәткә бай булган шоу-программа әзерлисем килә. Бертөрлелектән китәргә, үзгәрергә вакыт безгә. Күп кенә концерт группасының программасын карасагыз, гел бер нәрсә кабатлана: җырчы чыгышы, бию, нәфис сүз, тагын җырчы һ. б.

Әлбәттә, шоу-программа әзерләү җиңел түгел. Моның өчен филармония дирекциясенең, художество җитәкчеләренең, Мәдәният министрлыгының безнең башлангычны хуплавы, режиссер, импрессарио кирәк.

**— Сезнең үз концерт программагызны карау бәхетенә кайчанрак ирешербез икән?**

— Көзгә таба булыр дип торам.

Әңгәмәне журналист **Динара БИКБОВА** алып барды.

**Рәсемдә:** А. Вәлиев.

**В. Канищев фотосы.**

**Казан химия-технология институтын тәмамлагач, Дилбәр Солтанованы (хәзер Кабунова) Белоруссия ССРның Пинск шәһәренә эшкә җибәрәләр. Ул заводта гади мастердан смена начальнигы, цех начальнигы урынбасары, фабрика директоры дәрәҗәсенә күтәрелә. Электрик Петр Андреевич Кабунов белән тормыш корып, матур гына яши башлыйлар. Хәзер уллары Андрей — радиотехника институтында, кызлары Лена урта мәктәптә укый.**

**Әниләре Сорур ханым бүген аларда кунакта. Бергәләп туган Татарстанны, Казанны искә төшерәләр.**

**М. Шакирҗанов фотосы.**

Төмән

# «Очрашу»да очрашу

1965 елның декабрендә Аслана халкы беренче тапкыр «тере» язучыларны күргән иде. Шагыйрь Зәки Нури җитәкчелегендәге Татарстан язучыларының бер төркеме Ас- лана урта мәктәбе укучылары, Киров исемендәге колхоз коллективы белән очрашты. Колхозчылар язучыларның әсәрләре, геройлары турында сораштылар, авторлар үзләренең иҗат лабораторияләре белән таныштырдылар. Очрашу бик җылы шартларда үткән иде ул вакытта. Әлеге күтәренкелекне тудыручы яшь язучы Туфан Миңнуллин иде дисәм, ялгыш булмас. Ул үзенең кыска хикәяләрен укыды, авыл тормышын чагылдырган, юмор белән сугарылган хикәяләр колхозчыларга бик ошады, алар яшь язучыны бик тиз үз иттеләр.

Һәм менә 25 елдан соң тагын Туфан белән «очрашу». Бу юлы эфирда. Төмән телестудиясенең «Очрашу» татарча тапшырулар программасы Туфан Миңнуллинның «Без бит авыл малае!» дигән пьесасын күрсәтте. Бу спектакль бездә, аслананылыларда, шулай ук Төмән өлкәсендәге барлык тамашачылардадыр уңай тәэсир калдырды. Беренчедән, анда бүген иң мөһим булган мәсьәлә — кечкенә авыллар язмышы яктыртыла. Шулай булгач, тормышның үзеннән уеп алып сәхнәгә китереп куйган бер кисәге диярсең ул әсәрне. Икенчедән, артистларның җанлы уйнаулары Туфан әсәрләренең үзенчәлеген — сатира, юмор белән сугарылганлыгын тамашачыга тулысы белән җиткерәләр.

Мондый тапшырулар оештыру — бик күңелле күренеш. Аннан бераз алда җырчы Галина Казанцева турындагы тапшыруны да бик зур кызыксыну белән карадык. Флера Сөләйманова, Искәндәр Биктаһировларның Төмәндәге концертлары, Мәскәү телевидениесе аша күрсәтелгән Р. Ибраһимов концертлары да безгә — Татарстаннан читтә яшәүчеләргә — халкыбызның милли культурасын, рухи байлыкларын тоярга мөмкинлек бирделәр. Мондый очрашуларны карагач, без үзебезне Татарстанның бер районында яшәгән кебек хис итәбез.

Искәндәр ЯНТИМЕРОВ.

Татар җыры—90

# КҮҢЕЛЛӘРДӘ РУХИ БАЛКЫШ

Тугандаш Башкортстанда да татар моңы, татар җыры дәрәҗәле, көчле яңгырый. Биредә «Татар җыры-90» символы астында фестиваль булып, аңа Башкортстанның 16 татар районыннан, Татарстанның Баулы, Әлмәт, Чистай һәм Пермь өлкәсенең Октябрь районнарыннан үзешчән осталар катнашты. Инде хәбәр ителгәнчә, фестиваль Туймазыда узды. Ул өч көн дәвам итте. Кунаклар беренче көнне завод-фабрикаларда хезмәт коллективлары белән очраштылар, үзешчән сәнгатьтә катнашучылар белән аралаштылар, концертлар белән чыгыш ясадылар. Икенче көнне «Родина» мәдәният сараенда зур тантана булды, анда һөнәрле үзешчән артист катнашты. Аннан соң бәйрәм урамнарга күчте.

Фестивальдә халкыбызның йолаларына да зур урын бирелде: кич утыру, кичке уен, килен төшерү, сабан туе, карга боткасы, киез басу бәйрәмнәре чыгышларда күркәм чагылыш тапты.

Соңгы көнне татар сәнгате фестивале Туймазы шәһәре белән янәшәдәге «1 Май» колхозының Төмәнәк авылы мәдәният сараенда дәвам итте. Ә кичен кунаклар авыл клубларында концертлар бирделәр. Баулы районы, Әлмәт шәһәре вокаль ансамбльләре, Чакмагыш һәм Илеш районнары халык бию ансамбльләре, Туймазы һәм Чистай районнарының фольклор төркемнәре чыгышларын аерып телгә аласы килә. Талантлы җырчылар да никле иде фестивальдә.

Кыскасы, күңелләргә иркенлек, сафлык, гүзәллек, милли горурлык өстәде бу бәйрәм. Ул Татарстаннан һәм Башкортстаннан, Төмән, Чиләбе, Свердловск, Ульяновск, Волгоград, Пермь, Оренбург, Куйбышев өлкәләреннән, Мари АССРдан 115 профессиональ һәм һәвәскәр җырчы белән танышу мөмкинлеген бирде.

Жюри да абруйлы иде. Ул татар халкының бөек сандугачы — РСФСРның атказанган, Татарстанның һәм Башкортстанның халык артисткасы Фәридә Кудашева (рәис), мәшһүр шагыйрь, М. Горький исемендәге РСФСР Дәүләт һәм Башкортстанның Салават Юлаев исемендәге премияләр лауреаты, популяр җырлар авторы Нәҗар Нәҗми, РСФСРның атказанган һәм Башкортстанның халык артисты композитор Бәхти Гайсин кебек якты шәхесләрне туплаган иде.

Ни өчен «Татар җыры-90» конкурсы быел башлап Туймазыда уздырылды соң? Бу очраклы хәлме? Һич тә түгел. Моның сере — Туймазының Татарстан һәм Башкортстан чигендә татар халкының милли горурлыгы булып утыруында гына түгел. Нәҗар ага Нәҗми сүзләре белән әйткәндә, «Туймазы җыр Мәккәсенә әйләнеп бара, мондый конкурсны Башкортстанда Илештә дә, Чакмагышта да, Дүртөйледә дә үткәрергә мөмкин түгел, аның урыны — нәкъ менә Туймазы. Биредә сәләтле җырчылар ифрат күп».

Билгеле, бу сәбәпләрнең берсе генә. Андый конкурс-фестивальләр Туймазыда Татар иҗтимагый үзәге оешкач кына үткәрелә башлады. Бу күркәм башлангычлар — нәкъ шул үзәк эше. Биредә татар дәүләт театры ачылачак, мәчет төзелә башлаячак, руслар өчен татар теле курслары, якшәмбе мәдрәсәсе эшли, төрле матур кичәләр уздырыла. Җыр фестивале шундый эшләрнең олысы булды.

Фестиваль тәмам. Һәвәскәр җырчылар арасында призлы урыннар икешәр итеп билгеләнде. Башкорт дәүләт университетының татар теле һәм әдәбияты кафедрасы укытучысы Марат Шәрипов һәм Туймазы агропромышленность комбинатының генераль директоры Ильяс Саниев беренче лауреатлар булдылар.

Марат— Бөтенсоюз халык иҗаты фестивале, яшь җырчыларның Газиз Әлмөхәммәтов исемендәге республика конкурсы лауреаты, филология фәннәре кандидаты. Буйсыны мәһабәт, йөзе чибәр, тавышы көчле бас. Коеп куйган чын артист, сәхнә күрке инде. Ул башкарган «Пар ат» (Г. Тукай сүзләре, халык көе) һәм «Бәхет җыры» (Якуб Колмый — Айрат Кобагышов) үзенчәлекле гимн кебек яңгырадылар.

Ильяс исә йомшак һәм моңлы тавышка ия. Ул Татарстанның Баулы районында туып үскән, авыл хуҗалыгы институтын тәмамлагач, XXI партсъезд исемендәге колхозда (Туймазы районы) агроном һәм рәис булып эшләгән. Үзешчән сәнгатьтә актив катнаша. Башкортстан халык депутаты. Ильяс гадәттә башкарылмаган, яисә сирәк башкарылган җырларны сайлый. Конкурста яңгыраган «Шәлә тәрәзәләре» һәм «Сау бул, әнкәй» җырлары да шундыйлардан иде.

Әйтергә кирәк, Маратның да, Ильясның да уртак яклары бар: тәүгесе Уфа сәнгать институтында укыган, аннары Башкорт дәүләт университетына күчкән һәм галим-укытучы булып киткән. Икенчесе исә Казан консерваториясендә укый башлаган, авыл хуҗалыгы институтын тәмамлаган, зур җитәкче һәм җәмәгать эшлеклесе. Шунысы шатлыклы, икесе дә җыр сәнгатенә гашыйклар, гомер юлларын җыр-моң белән бизәп, матурлап үтәләр. Җыр фестивале тагын шундый бик күп талантларны халык алдына чыгарды.

**Замир НИЗАМЕТДИНОВ,**
ТИҮнең Туймазы бүлекчәсе рәисе.

**Рәсемнәрдә: Ильяс Саниев җырлый. Марат Шәриповка лауреат дипломы тапшырыла. Һәвәскәр композиторлар арасында җиңүче Зәбих Мамалимов. Конкурсның иң яшь башкаручысы Луиза Имаева.**

З. Вәлиәхмәтов фотолары.









*Зөфәр ФӘТХЕТДИНОВ*




*РОМАН*

**(Дәвамы. Башы газетаның 9, 10, 12, 14—17 август саннарында).**

Шулай итеп, шәхси бәйләнышлар диктаты власть диктатыннан куркынычлырак, чөнки ул бар кешегә дә билгеле бернинди кагыйдә белән дә җайга салына алмый. Өстәвенә тагын ул күзгә күренми. Ә власть диктатыннан үзгә буларак, аның йогынты көче һәм эш итү даирәсе, бигрәк тә әхлак мәсьәләләрендә, чикләнмәгән. Һәм әгәр төрле җәмгыятьләрдә шәхси багланышлар диктатын, аның көчен тикшереп-чагыштырып карасаң, хәбәрдарлык хакимлек итә торган демократик җәмгыятьләрдә аның деспотлык, диктаторлык дәүләтләрендәгегә караганда, үзләренең корбаннарына караганда йомшаграк, үтмәсрәк булуын күрүе кыен түгел. Соңгыларында закон дигәнең зур түрәләр кирәк тапканда гына үз сүзен әйтә ала һәм алар теләгәнчә генә әйтә.

Димәк, власть диктатының көче җитмәгән нәрсәгә шәхси багланышларның көче җитә, чөнки аны һич тә сүнми торган вулкан — шәхси мәнфәгать туендырып тора. Һәм шундый парадокс килеп туа: власть диктаты көчәйгән саен, шәхси багланышлар диктаты көчсезләнә бара. Һәм, киресенчә, җәмгыятьтә демократия көчәйгән саен, шәхси багланышлар диктаты көчсезләнә.

Ә патша власте диктаты әле куәтле-көчле иде... Димәк, Распутинның багланышлары диктаты Россия империясендәге барлык законнардан да өстенрәк иде. Императрица Александра Федоровнаның кабул итү бүлмәсеннән чыкканда, генерал Джунковскийның аяклары калтырый, күлмәге тирләгән аркасына ябышкан иде. Патша хатыны тәмам ярсыган кыяфәттә аңа: син, жандарм офицеры, профессиянне дөрес сакламагансың, диде. Шунда ук булган сарай министры Фредерикс мыскыллы елмая иде. Джунковский яхшы аңлый иде: бу сарай түрәсе һәрвакыт аңа каршы мәкер җәтмәсе корып килде. Һәм менә императрица бүлмәсендә булган тетрәткеч вакыйгадан соң обер-жандарм, монархларның укларын үз дошманнарына каршы юнәлдерергә һәм патша хатынының кәй-

да тыш әле аның үзен тикшерү, аның кушканны үти белү-белмәвен сынау өчен дә эшләнгән булуын аңлый иде. Аның беренче аттестациясе шул булды. Ләкин соңгысы түгел. Ә соңгысы 1916 елда Казанда булды. Дары заводында диверсия оештыруның уңышсыз чыгуыннан соң эзне яшерү өчен ул, Чистайдан Казанга килеп, заводта эшләүче икеләнүче бер чиновникны үтерде. Кара кортканың әмере шундый иде. Ә бу әмерне аңа шул ук элемтәче Выкидник җиткерде.

Ул вакытта Төстәш шуны аңлады: үтерелгән агент Казандагы дары заводында ялгызы гына булмаган, һәм резидент заводта икенче бер яктан, ышанычлырак яктан казына. Уналтынчы елның азагында аңа таныш булмаган бер кешегә зур сумма акча бирергә кушылды (ул кешене сатып алуның сәбәбе Хагенга мәгълүм түгел иде). Һәм ул теге кеше артыннан күзәтергә булды. Әлеге кеше тарантаска утырып дары заводына кадәр барып, проходнойдан кереп киткәч, ул гаҗәпләнмәде. Унҗиденче елның августында Казан дары заводының һәм андагы артиллерия складларының канга батып сугышучы рус армиясен йөз меңнәрчә снарядтан һәм миллионнарча патроннан мәхрүм итеп, коточкыч шартлавының кайтавазы бөтен империядә диярлек яңгырагач, Төстәш шундук теге вакытта Кара кортка кушуы буенча акча тапшырган кәләч йөзле кешене исенә төшерде. Чиновникны сатып алырга кушканда резидент аның алдында барлык карталарны ачмады. Һәрхәлдә Төстәш теге кешенең эзен, үзен куркыныч астына куеп, үз белдеге белән генә төште: бүтәннәргә сукырларча буйсынучы кечкенә бер кеше генә булып каласы килмәде аның.

Дары заводының шартлавы герман агентын әзерләнә торган диверсия турында берни белмәгән Казан мещаннарыннан да артыграк гаҗәпләндерде. Төстәш үзе уналтынчы елның августыннан бирле резидент әмере буенча шул завод белән шөгыльләнгән иде бит! Диверсиянең кара орлыкларын чәчеп үстерер өчен дары заводы тирәсендә сукыр тычкан тырышлыгы белән казынды. Резидент ярдәмендә ул шун-

башлый.

Тиздән Кара кортка Төстәшкә, син үз кешеләрең белән яңа диверсия әзерләүдә төп рольне үтәргә тиеш, дип белдерә. Бу юлы аларны Казан хәрби округының контрразведкасы тота. Агент качып котыла. Резидент, бу уңышсызлыкта Төстәш үзе гаепле, дигән карарга килә. Ә Чистайдагы прапорщиклар мәктәбе башлыгын ялладагы уңышсызлык Хагенга үлем карары чыгару өчен соңгы тамчы була.

Төстәш өчен дар агачын Воскресенский урамында әзерләделәр. Әлбәттә, кайзер агенты үзен, сарык бәрәне төсле суеп, тиресен тунауларын көтеп ятмады. Ул, кем әйтмешли, тәпкә ятарга булды. Ләкин көннәрдән бер көнне Казанның «Франция» номерларында Төстәш ике кешенең сөйләшүен тыңлап торды. Бу сөйләшүдән ул Совет Россиясенең алтын запасы саклана торган Казан банкын талауга һәм дары заводын шартлатуга әзерләк барганлыгын аңлады. Хаген бу акцияләрнең аның элекке шефы Кара кортканың озын куллары катнашыннан башка башкарылмаячагын да сизеп алды. Һәм ул, чеканы бу бәндәләрнең эзенә төшерү өчен иң уңайлы вакыт җитте, дигән карарга килде. Кыскасы, ул чекистларның резидент эзенә төшүен теләде. «Үзенә куркыныч яный башлагач, аңарда мине эзләү кайгысы булмас», — дип уйлады шик астындагы агент. Һәм ул чекага аноним хат язып салды. Ләкин аңа бу нәрсәнең ярдәме тимәде төсле тоелды. Һәм ул, кем әйтмешли, алтынчы сиземләү органы белән, корыч кыршауның аны тиздән бөтенләй китереп кысачагын сиземли башлады. Тиздән ул, бу губернадан теләсә кайсы якка бөтенләй китәргә кирәк, юкса, башны саклап булмаячак, дигән катгый карарга килде. Ләкин моны шундук эшли алмады, чөнки аның сөеркәсе Казанны ташлап китәргә теләми иде. Аның мәхәббәте тирән, газаплы иде: ул үзенең тормышын Флорасыннан башка күз алдына да китерә алмый иде. Кайберәүләр бу ханымның чибәрлеген Сөембикә патша чибәрлеге белән чагыштыра иде, әйтерсең, алар урта гасырда яшәгән ул ханбикәне үз күзләре белән күргәннәр.

Төстәш инструкция буенча эшләмәде: Флора белән бул-

# «УЙЛАНДЫРА КҮЗЕНЕҢ ҺӘР МИЗГЕЛЕ...»

Яңа китап



гатьчелегендә электән үк үзен сиздереп килгән үз рухи байлыгыңа кул селтәп карау, үзеңдәге күгәрченне күрмичә күрше чыпчыгын мактау күренешенең безнең көннәргә кадәр үк килеп җиткән кайтавазы дип бәяләмичә булмый. Бу күренешне әдәбиятыбызга, поэзиябезгә фидакяр хезмәт итәргә килүче яшь шагыйрьләребез үзләре дә сизәләр булса кирәк. Әйтик, әле үзенең берен-

дөнья күргән чираттагы шигъри җыентыгы «Тайфун күзе» менә әнә шундый нәтиҗәгә китерде.

Дөресен әйткәндә, безнең заман — публицистика заманы. Газета-журналларда дисеңме, китап-брошюраларда дисеңме, радио-телевидениедә дисеңме, ахыр килеп җыелыш-митингларда дисеңме, әллә күпме кызыклы публицистик мәсьәлә күтәрелә, мавыктыргыч бәхәс-

«Сагынгыз безне!» —
диделәр дә
Җылы эзләп ерак киттеләр
(«Көзге сукмак»)

Ә менә «Карагай» шигыре:

Ишетелә кичке тынлык аша
Атлар куган тавыш:
— Һай-һай-һай!..
Каршы ала кичен ат котүен
Тәнге сакчы — ялгыз
карагай, —

дигән юллар белән башланып китә. Сүз дә юк, моңландыра, уйландыра, хискә бирелдерә бу юллар. Бәхеткә каршы, «Тайфун күзе» китабында мондый юллар, строфалар, шигырьләр байтак кына.

Юк, мин һич тә Госман Садә бу китабында гел моңлы-уйчан, сабыр-салмак шигырьләр генә тәкъдим иткән дип әйтергә җыенмыйм. (Гәрчә мин алар-

эшкәртелеп бетмәскә дә мөмкин. Әмма көрәшүче, бигрәк тә соңармыйча, нәкъ менә бүген көрәшүче бу шигырьләрнең җәмгыятебезгә кирәклеге көн кебек ачык. «Үлмәсен дисәк яшәү», «Чернобыль» (бу шигырьдәге:

Гамьсезлектән арындырыйк
Кеше дигән табигатьне, —

дигән юллар чын шигъри тавыш булып яңгырыйлар), «Кызармасын йөзең, укытучы», «Нур», «Хәтер җәбе» дигән шигырьләрне һәм «Көмеш йөзек» поэмасын мин әнә шундый көрәшчә әсәрләр дияр идем.

Г. Садә, күпчелек татар шагыйрьләре кебек, авылда туып үскән кеше. «Авылча мәхәббәт» исемле бер генә шигыре белән дә ул авылны тегәл әй-

# «УЙЛАНДЫРА КӨЗНЕҢ ҺӘР МИЗГЕЛЕ...»

Яңа китап




Соңгы елларда газета-журнал битләрендә булсын, язучыларның төрле дәрәҗәдәге җыелышларында булсын, поэзия жанрының артта калуда, сүлпәнләнүдә гаепләп, хәтта әдәбиятның торгынлык елларыннан килгән бөтен җитешсезлеген поэзия жанрына һәм шагыйрьләребезгә генә сылтап калдырырга омтылу гадәти бер күренешкә әверелеп китте. Кайбер тәнкыйтьчеләребез хәтта әдәбиятыбызның казанышы булган поэтик уңышларыбызга күз йому, иң уңышлы шигъри әсәрләребезне дә инкяр итү, яңа буын шагыйрьләрне бөтенләй күрмәү юлына ук бастылар. Моны безнең татар җәмәгатьчелегендә электән үк үзен сиздереп килгән үз рухи байлыгыңа кул селтәп карау, үзеңдәге күгәрченне күрмичә күрше чыпчыгын мактау күренешенең безнең көннәргә кадәр үк килеп җиткән кайтавазы дип бәяламичә булмый. Бу күренешне әдәбиятыбызга, поэзиябезгә фидакяр хезмәт итәргә килүче яшь шагыйрьләребез үзләре дә сизәләр булса кирәк. Әйтик, әле үзенең беренче шигъри циклын күренекле шагыйребез Гамил Афзал сүз башы белән «Казан утлары» журналының быелгы бишенче санында бастырып чыгарган яшь шагыйрь Илдар Хесни үзенең бүгенге замана турында борчылып язган «Авыр-таа!» дигән шигырендә:

Җырга йодрык төйгән
«Пәһлеваннар» артә, — ди.

Бу юлларның бүгенге поэзиягә кусәк күтәрүче тәнкыйтьчеләргә адресланнуы көн кебек ачык.

Әйе, бүгенге поэзиябездәге уңышларны, сәләтле яшь шагыйрьләребезне күрмәскә тырышу — милли нигилизмыбызның гарип бер күренеше ул. Хәлбуки, бүген поэзиябезгә чын мәгънәсендә шагыйрь булып җитешкән, чагыштырмача яшь, әмма инде өлгергән, шигърият өлкәсендә буын ныгыткан, шул өлкәдә җиң сызганып эшләүче ир-егетләребез бар.

Шуларның берсе — Госман Садә.

Шагыйрьнең әле быел гына дөнья күргән чираттагы шигъри җыентыгы «Тайфун күзе»* мине әнә шундый нәтиҗәгә китерде.

Дөресен әйткәндә, безнең заман — публицистика заманы. Газета-журналларда дисеңме, китап-брошюраларда дисеңме, радио-телевидениедә дисеңме, ахыр килеп җыелыш-митингларда дисеңме, әллә күпме кызыклы публицистик мәсьәлә күтәрелә, мавыктыргыч бәхәсләр бара. Шушы мохиттә шагыйрьгә чын шагыйрь булып кала алу хәтта катлаулы да. Каләм, заман, укучы зәвыгы, кызыклы проблемалар үзеннән-үзе сине публицистикага тарта. Ул гына да түгел, бүгенге шагыйрьләр барысы да публицистик темаларга шундый ябырылдылар ки, без барыбыз да ялтыр-йолтыр кылыч чәкәлештергән бәхәсле, публицистик шигырьләрне генә кабул итә, шуларны язучыларны гына чын талантка саный башладык. Нинди зур ялгышу!.. Безнең тагын бер чираттагы мавыгуыбыз...

Һәм кинәт, шушы шау-шулы көндәлек шарлавыкта «Тайфун күзе» китабы битләреннән уйчан гына, салмак кына, сабыр гына, бераз гына сагышлы да, үзәк өзгеч моңлы да булган шигырь юллары агыла:

Уйландыра көзнең һәр
мизгеле...
Кайда хәзер былбыл,
күкеләр?

* Госман Садә. Тайфун күзе. Татарстан китап нәшрияты, 1990 ел.

«Сагынырсыз безне!» —
диделәр дә
Җылы эзләп ерак киттеләр
(«Көзге сукмак»)

Ә менә «Карагай» шигыре:

Ишетелә кичке тынлык аша
Атлар куган тавыш:
— Һай-һай-һай!..
Каршы ала кичен ат көтүен
Тәнге сакчы — ялгыз
карагай, —

дигән юллар белән башланып китә. Сүз дә юк, моңландыра, уйландыра, хискә биреләдерә бу юллар. Бәхеткә каршы, «Тайфун күзе» китабында мондый юллар, строфалар, шигырьләр байтак кына.

Юк, мин һич тә Госман Садә бу китабында гел моңлы-уйчан, сабыр-салмак шигырьләр генә тәкъдим иткән дип әйтергә җыенмыйм. (Гәрчә мин аларның күбрәк булуын теләр идем!) Әлбәттә, Г. Садәгә дә заман шаукымы, публицистика шаукымы кагылмый калмаган, бүгенге шау-шулы заманда ерлектәй ир-егет шагыйрьгә ул шаукым кагылмый калса, гаҗәп тә булыр иде. Заманның тынгысызлыгы, буранлы-җилле мохите белән мавыгу китапның исеменнән үк күренеп тора — зилзиләнең үзе генә түгел, хәтта аның күзе, үзәге, иң шаулаган ноктасы — «Тайфун күзе»! Әлбәттә, китапның исеме аның публицистик эчтәлегенең йөзен билгели. Г. Садә күп кенә шигырендә бүгенге көн проблемалары турында кайнар бәхәскә керә, нәрсәнедер яклый, нәрсәнедер кире кага. Бәхеткә каршы, бүгенге көндә гаять зур рухи дефицитка әверелә барган игелеклелекне яклый, көндәлек тормышыбызда бик мул булып таралып маташучы әхлаксызлыкны, намуссызлыкны, кешелексезлекне кире кага. Дөрес, бу очракта һәрбер публицистик шигырь әдәби яктан нәфис сәнгать әсәре югарылыгына җиткереп эшкәртелеп бетмәскә дә мөмкин. Әмма кабатлыйм, бигрәк тә соңармыйча, нәкъ менә бүген кирәшүче бу шигырьләрнең җәмгыятебезгә кирәклеге көн кебек ачык. «Үлмәсен дисәк яшәү», «Чернобыль» (бу шигырьдәге:

Гамьсезлектән арындырыйк
Кеше дигән табигатьне, —

дигән юллар чын шигъри табыш булып яңгырыйлар), «Кызымасын йөзең, укытучы», «Гур», «Хәтәр җәбе» дигән шигырьләрне һәм «Көмеш йөзек» поэмасын мин әнә шундый көрәшчә әсәрләр дияр идем.

Г. Садә, күпчелек татар шагыйрьләре кебек, авылда туып үскән кеше. «Авылча мәхәббәт» исемле бер генә шигыре белән дә ул авылны тәгәл әйтеп биргән булыр иде. Бу җиңелчә юмор белән өртелгән шигырь уналты шигъри юл белән авылны ача да куя. Бәхеткә каршы, авыл һәм аның табигатен матур шигъри алымнар белән сурәтләгән тагын берничә шигырь бар китапта. Алар лирик геройның эчке дөньясындагы авылча кешелеклелек белән сугарылганнар.

Үзенең балалар матбугатында эшләве дә тәэсир итми калмагандыр, китапта балалар да, олылар да яратып кабул итәрлек шигырьләр бар. Әлбәттә, болар китапның диапазонын киңәйтәләр, баеталар.

Госман Садә ул кадәр тәнкыйтьтә иркәләнеп үскән шагыйрь түгел. Моңа беренче чиратта безнең тәнкыйтьнең мин алда әйткән аламарак гадәте сәбәпче. Әмма шагыйрь иҗаты җәмәгатьчелек игътибарына, аның уңай сүзенә лаек. Бу мәкаләм әнә шул уңай сүзнең, зур сүзнең һәни генә бер өлеше була алсын иде.

Гәрәй РӘХИМ.

---

Фәнәвис ДӘҮЛӘТБАЕВ

# ТӨПЧЕККӘ КАЛСА ДӨНЬЯҢ...

*Юмористик хикәя*



«Сәмигъ! Бездә тәмәке бетте. Кәниц значит. Ярты көн урамнан төпчек эзләп үтә. Хәзер төпчекләр алтыннан да кадерлерәк. Матур булып, балкып җирдә сузылып яталар. Кем җитез, шул эләктерә. Эләктерә дә икенчесен юллап йөгерә. Эт кебек чабулап йөрисең. Арыта, әй арыта, малай! Я хода, ул аякларга түземлек бирсен. Марафонга чыксам, валлаһи, берәр призлы урынны алыр идем. Элеккеге камыр буынлы Сәгыйть түгел инде мин. Төпчек юллап йөрүнең файдасы нык тиде, малай. Соңгы бер ай эчендә генә дә 12 килограммга кимедем. Төпчекләр судагы балыклар кебек — эләккәндә эләгәләр, эләкмәгәндә юк. Шулай да бер көнне бәхет дигәннәре елмаеп алды: ике суырырлык «Мальборо» төпчеге таптым. Беренче суыруда анга киләлми тордым. Икенче суыруымда шатлыктан баш әйләнеп җиргә барып төшкәнмен. Төпчек җыйнаучы коллегаларым яңакка чәбәләп торгыздылар. «Мальборо» төпчеге суыруымны әйткәч, алар да һуштан яздылар. Берәм-берәм көчкә айныттым үзләрен. Төпчек эзләү бик кыйммәткә төште, Сәмигъ. Эшкә өч көнә көн соңарып барган идем, ата прогулчы дип чыгарып та ташладылар. Тәмәке төпчеге эзләү уважительный сәбәп була алмый икән. Шулай дип аңлаттылар бәхәсләр комиссиясендә. Яңа эш эзләргә әлегә вакыт юк. Әнкәй багъремнең 50 сум пенсиясенә көн күрәбез. Ботинкаларның табаннары күптән тузып-кубып төште. Яңасын алып булмастыр. Чормада бабайдан калган иске юкә чабата бар иде, шуны киеп йөрдем. Ул да тузгач, яланаякка калдым. Аякларны юарга вакыт табып булмый — чебиләп беттеләр. Чалбар белән дә эшләр хөртиләнеп бара. Кышка быел трусиктан гына керергә туры килер, ахры. Моржлар секциясенә йөрергә исәпләп торам. Кышка алдан чыныгып куюзыян итмәс дип уйлыйм. Сәмигъ, минем тормыш гел хөрти генә икән дип уйлый күрмә тагын. Кичә шундый шәп төш күрдем, сиңа сөйләми булмас, ахры. Имеш, тар гына сукмактан төпчек эзләп барам икән. Шунда алда бер кечкенә тау пәйда булды. Карасам, төпчекләр өеп куйганнар. Нинди генә тәмәке төпчеге юк анда. Барысын да суырып карарга тырышам. Тартудан тәмам туйгач, тегеләрне капчыкка дыңгычлап тутыра башладым. Үзем уйлыйм: бу миңа бер елга җитмәсә дә, ярты елга җитәр әле, дим. Капчыкны көч-хәл белән җилкәмә салуым булды, яныма гына выжылдап бер җиңел машина килеп туктамасынмы! Карыйм, машинадан бер начальник чыга. Тез буыннарым калтырап китте. Тәмәкедән колак кактырды инде, төпчекләрдән дә мәхрүм итеп ташламагае, дим. Тегеминя күз төшереп алды да: «Безнең нык үскән социализм илендә, җитмәсә, үзгәртеп кору чәчәк аткан чорда, хәерчеләр юк, хәзер үк ташла капчыгыңны. Чит ил корреспондентлары килеп чыкса, хур итәсең!» — ди. Шулчак нишләргә дә белми торган арада, минем кадәр ике буйдагы юлдашы: «Син нәрсә, начальствоны тыңламыйсың!» — дип, миңа бернә китереп тондырды. Шул чак, бәхеткә каршы, уянып киттем. Кабыргама тәмәке җыючы коллегам Хәйрүш шәп кенә төрткән икән. Үзе сөйләнә: «Тор, нәрсә саташып ятасың, төпчекләрне җыярга соңга калабыз бит, тизрәк киен!» — ди. Урамга карыйм, таң атып кына килә. Гомергә дә эшкә дип бу вакытта торганым булмады. Киттек. Хәйрүш алдан, мин арттан. Ул көнне икебезгә биш төпчек таптык. Уңышлы сәяхәттән шатлыгыбыз эчебезгә сыймады. Хәйрүш, кәефләнеп китеп: «Без яшибез Совет илендә», — дип җыр сузмакчы иде, тамагына тәмәке төтене тыгылды. Җырлыйсы урынга буылып ютәлләргә тотынды.

Бүген дә Хәйрүш белән төпчек юлларга исәп бар, хатны да аның килгәнен көткән арада гына язам. Әһә, әнә килә! Ярый, Сәмигъ, хуш, үзеңдә ни хәлләр бар, түкми-чәчми яз. Төпчек табалсаң, минем өчен дә рәхәтләнеп тарт, яме. Үзеңнән артса, посылка итеп сал. Күп төпчекле урыннар булса, берүк телеграмма сук!

Ярый, пока, чау!
Сәлам белән Сәгыйть».

---

...тыятьтә демократия кечәйгән саен, шәхси бәйләнышлар диктаты көчсезләнә.

Ә патша власте диктаты әле куәтле-көчле иде... Димәк, Распутинның бәйләнышлары диктаты Россия империясендәге барлык законнардан да өстенрәк иде. Императрица Александра Федоровнаның кабул итү бүлмәсеннән чыкканда, генерал Джунковскийның аяклары калтырый, күлмәге тиргә лә аркасына ябышкан иде. Патша хатыны тәмам ярсыган кәефәттә ана: син, жандарм офицеры, профессияңне дөрес сайламагансың, диде. Шунда ук булган сарай министры Фредерикс мыскыллы елмая иде. Джунковский яхшы аңлый иде: бу сарай түрәсе һәрвакыт аңа каршы мәкер җәтмәсе корып килде. Һәм менә императрица бүлмәсендә булган тетрәткеч вакыйгадан соң обер-жандарм, монархларның укларын үз дошманнарына каршы юнәлдерергә һәм патша хатынының көйдергеч карашын үзеннән читкә җибәрергә вакыт җитте, дигән нәтиҗәгә килде. Явыз дошманы Фредериксның канаты астында кайзер агентының оя коруы турында хәбәр алгач, Джунковский аны фаш итү өчен чаралар күрде. Жандармнар башлыгына Фредериксның үз утарында немец агентларын яшереп ятуы турында кире кагылгысыз дәлилләр кирәк иде. Кыскасы, ул министрның чын йөзен күрсәтергә, аның ялган доносларының сәбәбен ачып салырга тели иде. Менә шуның өчен дә Джунковский, жандармериядә чит ил агентларын эзләүдә үзе үк юл куеп килгән ялкаулык, кымшанмау атмосферасын бозып, кинәт үзгәрде һәм маньякларга хас тырышлык белән Перинов тирәсендә тозаклар куя башлады.

Кайзер агенты Төстәш жандарм шымчыларының аңа каршы булган активлыгының югары чиновниклар арасындагы интригалар нәтиҗәсе икәнлеген башына да китермәде. Хәер, әгәр ул моны белсә дә, аңа җиңелрәк булмас иде. Нәтиҗәне ничек тә үзгәртеп булмый бит. Казанда үткәргән елларны кире кайтарып булмый. Өстәвенә тагын мондагылар да аңардан котылырга җыеналар. Әллә качаргамы? Ләкин кая качарга? Фатерландка*? Ләкин сугыш вакытында бу җиңел эш түгел. Әгәр ул хәзер өенә кайтып төшсә, аны хыянәтчелектә гаепләячәкләр. Рөхсәт алмыйча моны эшләп булмый. Өй баскычын атлап керергә дә өлгермәссең, сине, ике кулыңнан тотып, әйбәтләп кенә төрмәгә илтеп ябарлар. Моңысы да әле бик уңышлы булган очракта. Разведкада уңышсызлыкка очраган яхшы разведчикны яхшы табут көтә. Кем әйтмешли, чиныңа карап ихтирам итәләр. Моңысы инде бик төгәл үтәлә. Ул үзе үк разведкада эшли башлаган елларында Польша кенәзьлегендә ике кешене теге дөньяга җибәрде. Ул чак Польшадагы резидент аңа бу кешеләрнең ике яклы агентлар булуын әйтте. Герхард Хаген бу эшнең барыннан итеп, коточкыч шартлавының кайтавазы бөтен империядә диярлек яңгырагач, Төстәш шундук теге вакытта Кара кортка кушуы буенча акча тапшырган кәләч йөзле кешене исенә төшерде. Чиновникны сатып алырга кушканда резидент аның алдында бәрлык карталарны ачмады. Һәрхәлдә Төстәш теге кешенең эзеңю, үзен куркыныч астына куеп, үз белдеге белән генә төште: бүтәннәргә сукырларча буйсынучы кечкенә бер кеше генә булып каласы килмәде аның.

Дары заводының шартлавы герман агентын әзерләнә торган диверсия турында берни белмәгән Казан машиналарыннан да артыграк гаҗәпләндерде. Төстәш үзе уналтынчы елның августыннан бирле резидент әмере буенча шул завод белән шөгыльләнгән иде бит! Диверсиянең кара орлыкларын чәчеп үстерер өчен дары заводы тирәсендә сукыр тычкан тырышлыгы белән казынды. Резидент ярдәмендә ул шундагы бер эшче белән танышты. Әлеге эшченең улы, җәнҗал куптаруда гаепләнеп, каторгага җибәрелгән һәм шунда үлеп калган иде. Әлеге бәхетсез бәндә бердәнбер улының үлеме өчен властьлардан үч алырга бик теләп йөргән һәм моның өчен бар нәрсәгә дә әзер булган. Теләсә дә, теләмәсә дә, ул Германиягә каршы сугышта царизмның җиңелүе ягында торучы большевиклар позициясенә баскан. Германиянең Казандагы агентурасы менә шуннан файдаланырга була. Төстәш үзен, агитация-диверсия эшләре алып бару өчен Петроград партия оешмасы тарафыннан җибәрелеп, подпольеда эшләүче большевик Кукшуев дип таныта. Ул Әгъләтдиновка большевиклар партиясенә керергә тәкъдим итә. Тегенең ризалыгын алганнан соң, агент аңа РСДРП әгъзасының ялган билетын тапшыра һәм, сине партиягә гомуми тәртиптән чыгарма буларак, үзеңне чакырмыйча гына кабул иттеләр, дип аңлата. Уставны белмәгән Әгъләтдинов бу шулай булырга тиеш дип аңлый. Агентура кешеләренең психологиясен, үз Ватаннарын чит ил агентларына сатарга теләмәүләрен искә алып эш итә. Төстәш Әгъләтдиновка «партия поручениесе» тәртибендә, әзер продукция складына кереп йөрү хокукы булган яраклы бер кеше табарга әмер бирә. Аннары шул ук кеше аркылы складны саклау системасы турында кирәкле мәгълүмат җыя. Кыскасы, ул заводта зур диверсия оештыруга әзерлекне шактый киң җәелдереп җибәрә. Менә шул чак аны узып китәләр: губерна шәһәре коточкыч шартлаудан дер селкенә. Төстәш тик шунда үзенең дублер гына, фаш ителү уңкынына мөтәлү куркынычыннан саклау бавы гына булганлыгын аңлый.

Заводны торгызуга зур суммалар бирелә. Әйтерсең лә, бөтен губерна тик шул завод өчен генә эшли. Нейтраль Швейцариядән алтынга яңа җиһазлар сатып алына, ай-ай ярым вакыт эчендә заводны тәмам торгызалар, һәм аның күп санлы торбалары, дошман гаскәрләре дары утында янсын өчен, яңадан бар көченә төтенли

резидент әзенә төшүен теләде. «Үзенә куркыныч яный башлагач, анарда мине эзләү кайгысы булмас», — дип уйлады шик астындагы агент. Һәм ул чекага аноним хат язып салды. Ләкин аңа бу нәрсәнең ярдәме тимәде төсле тоелды. Һәм ул, кем әйтмешли, алтынчы сиземләү органы белән, коры кыршауның аны тиздән бөтенләй китереп кысачагын сиземли башлады. Тиздән ул, бу губернадан теләсә кайсы якка бөтенләй китәргә кирәк, юкса, башны саклап булмаячак, дигән катгый карарга килде. Ләкин моны шундук эшли алмады, чөнки аның сөяркәсе Казанны ташлап китәргә теләми иде. Аның мәхәббәте тирән, гаять иде ул үзенең турында Флорасының башын күз алдына да китерә алмый иде. Кайберәүләр бу ханымның чибәрлеген Сөембикә патша чибәрлеге белән чагыштыра иде, әйтерсең, алар урта гасырда яшәгән ул ханбикәне үз күзләре белән күргәннәр.

Төстәш инструкция буенча эшләмәде: Флора белән булган мөнәсәбәтләре турында шефына хәбәр итмәде. Мәгәр резидент барыбер бу турыда белә булып чыкты. Выкидник, суд тикшерүчесе тырышлыгы белән, Хагеннан аның бу хатынга карата хисләренең ни дәрәҗәдә тирән булуын сорашып белергә теләде. Выкидник, әлбәттә Флора — Суконный бистәсе бандасының башлыгы «Костя абзый» шалманына керүче гади бер хатын — тиздән онытылачак, дип ышандырырга тырышты. Төстәш бик яхшы аңлый иде: әгәр ул әлеге томана әлемтәчегә яшерен фәхишәләр йорты йолдызы, анда тик җим генә булып торучы әлеге Флорага гашыйк булуы турында әйткән булса, аның язмышы шундук, ул туктаган «Болгар» мосафирханәсендә үк хәл ителгән булыр иде. Дошман ягында кыз-хатынга гашыйк булган разведчик — ул тиле хисләрнең әсире, бу хис белән, сихерчеләр төсле, син яратып йөргән әлеге кыз-хатын гына түгел, аның хуҗалары да идарә итә. Мондый разведчик ясә хыянәт, ясә ялгыш адымнар ясау бусагасында тора. Мәхәббәт ике яклы булганда гына, резин тәгәрмәч төсле, бөтенләй батудан коткарып кала ала, чөнки гашыйклар бер-берсенең язмышына тугры булган дуслар кебек, ә кайчак үз язмышларына караган кебек карыйлар.

Унсигезенче елның маенда Төстәш «яңу» куркынычының өшеткеч сулышын сизде һәм хыянәтчел язмышны бүтән сынамаска, Казан губернасыннан бөтенләй китәргә булды. Ул дошманнарының үзе ярата торган ханымның эзенә төшүләрен җаны-тәне белән сизде. Баштарак ул аларны аның элекке хуҗасы Кара кортка эзәрлекли дип уйлады. Ләкин тиздән аның өчен хәтәр булуы бик ихтимал булган бер очраклы очрашу билгесезлек томанын бөтенләй таратты. Төстәш «Казанское подворье» ресторанында үзенең элекке элемтәчесе Выкидник һәм Мәскәүнең «Яр» ресторанында, ә аннары Казанда, Воскресенский урамында очраткан зур битле ир кеше белән күзгә-күз очрашты.

(Дәвамы бар).

* Фатерланд — ватан (нем.)

Минем әти Сабитов Гайнан сугыш елларында колхозда тимерче булып эшләде. Ул чордагы кайбер җитәкчеләр теләсә нәрсә эшләп йөрделәр. Аларга каршы килүчеләр булмаска тиеш иде. Минем әти аларның башбаштаклыкларына каршы көрәште. Шуңа күрә ул 10 елга хөкем ителде. Әтигә каршы язып биргән бер төркем кешеләрдән берсе, ул чакта колхоз рәисе булып эшләгән Фазлыев хәзер дә Мулла Иле авылында яши. Аның исерек килеш тарантастан төшеп Ибатуллин Баһыйны кыйнаганын һич истән чыгара алмыйм. Ул вакытта Баһыйга 17 яшь иде. Хәзер ул Ташкент шәһәрендә яши. Фронтка киткән ирләрнең хатыннарын мыскыл итеп йөрүләре дә хәтердә.

Ярхәм САБИТОВ,
Находка шәһәре,
Приморье крае.

## Хатлардан юллар

Сталин корбаннарын реабилитацияләү турындагы бөтен язмаларны укып барам. Алар белән чагыштырганда минем әтием әлләни зур кеше түгел, ә нибары авыл тимерчесе генә иде. Фазлыев кебек Сталин ялчылары хатта аны да тозакка алдылар. Газеталарда минем әти кебек рядовой кешеләр турында да язсагыз иде.

Рахима САБИТОВА,
Зеленодольск районы,
Мулла Иле авылы.

Хәтер

# Залим һәм тимерче

**Ул елларда һәрбер кечкенә колхозның үзенең бәләкәй Сталины булып, авыл халкын дер селкетеп, өркетеп яши иде. Ул үзе дә шыр надан килеш юридик аңнан хәбәрдарлыгы булмаган гади халыкны тузга язмаган «законнар» белән куркытып, үзенең бернинди әхлакый кысаларга сыешмый торган фәхеш һәм җирәнгеч кылanышларын да «законлаштырып» яши иде. Коллык чоры колсыз була алмаган кебек, бу дәвер дә үз заманына ярашлы тиран һәм залимнәрен тудырган, алар тирәсендә тәлинкә тотучы ялагай һәм куштаннарын китереп чыгарган. Үз мәнфәгатен кайгыртудан, үз корсагын тутырудан ары узалмаучылар, шул тиранның кеше ышанмаслык теләсә нинди ялганын да дөресләп, шаһит булмаганнармыни? Дөрес, кайберәүләр коткыга бирелмәгән. Әмма тегендиләре күбрәк булганда андыйларының муенын каеру бернидә тормаган. Бу язмабыз Зеленодольск районының Мулла Иле авылының элекке тираны Габдрахман Борһан улы Фазлыев һәм аның кайбер корбаннары турында.**

## Гайнан Сабитов

КЕМ ул Гайнан Сабитов? Төсен, йөзен-битен сурәтли алмыйм. Бер генә фотокарточкасы да калмаган. Халык дошманы буларак, соңгы фотосурәтенә кадәр алып чыгып киткәннәр — конфискацияләгәннәр. Хәтта балаларына Дәүләт иминлеге комитеты архивларында саклана торган аның эше турындагы кәгазьләр арасыннан да табып бирә алмадылар.

Нинди булган ул? Бәлки, Находкада сәүдә флотында боцман булып хезмәт итүче улы Ярхәмгә охшаган булгандыр. Уртача буйлы, нык гәүдәле, кара чәчле, коңгырт күзле... Ата белән улы арасында ниндидер уртак сыйфатлар булырга тиеш бит инде, дип, озак карап тордым мин Ярхәм абыйга. Хәзер ул да бит инде, әтисеннән дә уздырып, алтмыш яшен тутырган. Ә шулай да яшь күренә. Чандыр гәүдә, ыспай өс-баш шулай күрсәтә аны. Ни өчендер Гайнан Сабитов миңа бүгенге улына караганда өлкәнрәк дип әйтимме, ничектер картрак булгандыр кебек тоелды. Югыйсә, аңа бит ул чагында — өеннән алып чыгып киткәндә — нибары 54 яшь булган. Белмим, тимерче булган өченме, миңа шулай тоелды.

Батыр һәм кыю булгандыр. Беренче империалистик сугышта катнашкан. Ватанын батырларча саклаганы өчен исемле корал һәм башка бүләкләр алып кайткан. Алары да юк. Тентү вакытында 5000 сумлык заем облигацияләрее белән бергә, жыештырып алып чыгып киткәннәр. Шул ук нигездә яшәүче кызы Рәхимә апа шулай сөйли.

Көчле булгандыр. Теләсә кем сандал өстендә чүкеч биетә алмый.

Туры сүзле булгандыр. Күзгә бәреп, дөресен әйткәндер. Сорау алучыларга нинди җаваплар кайтарганлыгын белә алмадым. Дәүләт иминлеге комитетында аның эше турындагы кәгазьләрне күрсәтмәделәр. Тел төбе бүгенге көндә исән-имин яшәүче ялган шаһитләрнең кәефләрен җибәрмәү турында бәрганлыгын аңлау кыен түгел иде. Әйе, ул дөресен әйткән. Шуңа күрә аны — гади авыл тимерчесен — Фазлыев кебек түрәләр күралмаган.

Түрәләр өчен куркыныч кеше булгандыр. Шулай булмаса, ул чагында РСФСР Югары Советы депутаты, «[illegible]» колхозы рәисе, шул ук партоешма секретаре үз хуҗалыгының бердәнбер оста тимерчесен төрмәгә утырту өчен уйбиштән

гаепләнә һәм аңа, шәхси милкен конфискацияләп, 10 елга ирегеннән, 3 елга сайлау хокукыннан мәхрүм итү җәзасы бирелә.

Адвокатның кассация жалобасы буенча эш РСФСР Югары суды коллегиясендә яңадан карала һәм бу коллегиянең 1947 ел, 30 январь карары белән суд карары үзгәрешсез калдырыла.

Ниһаять, РСФСР Югары Суды президиумының 1964 ел, 21 октябрь карары белән Сабитов Г. С. эше, җинаять составы булмаганлыктан, туктатыла, хөкем карарлары юкка чыгарыла. Һәм тимерче тулысынча аклана.

Узган елның 14 мартында кызы Ф. Сабитова соравы буенча үткәрелгән тикшерүләр күрсәткәнчә, Сабитов Г. С. Иркутск өлкәсендә җәза срогын үткәндә 1948 елның 25 февралендә элементарь дистрофиядән (ягъни ачлыктан — А. Ф.) үлә».

## Сигезле камчы

ДӨРЛӘП сугыш бара. Авылга күңелсез хәбәрләр килеп тора. Совет җире, шәһәр һәм авыллары белән бергә, дошман кулында кала. Сугыш машинасы туган җирләрен сакларга киткән ирләрне дивизиясе-дивизиясе белән йотып тора. Яруллиннар гаиләсенең төпчеге — тугыз яшьлек тугызынчы бала Кәрим дә, ике абыйсын сугыш кырына озатып, шуларны юксынып йөри. Аннан соң да әле салам түбәле кечкенә өйдә уналты җан иясе яшәп кала. Алар яшәргә, тернәкләнергә тырыша, ачлык белән бугазга-бугаз килеп тартыша. Туннар, җылы киемнәр, самовар, савыт-сабаларның һәммәсе тамак хакына базар аша үтә. Бер әчмуха он өчен дә буыннан буынга сакланып килгән, гаилә реликвиясе булып саналган кыйммәтле әйберләр ычкына. Ачлык һәм ялангачлык ишек алдындагы малларны да берәм-берәм чүпләп бетерә. Кәримнең өстендә бернигә урыннан умырылып төшкән ыштаннан башка берние дә калмый. Эчтә бүреләр уламаса, анысына гына түзәргә дә булыр иде. Ачлык интектерә. Ындыр башларындагы, ызаннардагы кәҗәсакал үләнен ашый-ашый иреннәре чатнап ярыла. Аның өстенә аяк-куллардагы чебиләргә чыдар әмәл юк.

Өендә казан асарлык бер бөртек ризык-тәгамнең булмаса да, җәй көне ачка үлеп булмый инде, ансы. Әнә урам башындагы басуда арыш өлгереп килә. Кайбер башаклардагы бөртекләр балавызсыман хәлгә килгән. Кәримнең

килә алмый. Селкенми дә.

— Сиңа әйтәләр, эт баласы, монда кил, диләр сиңа! — дип акгыра тиран, һәм чыбыркылы кулын болгый-болгый яный башлый. Авылның иң яхшы айгыры, хуҗасының тартып тоткан тезгененнән котылырга теләгәндәй, бер урында «биеп» ала.

Кәримнең учындагы арыш бөртекләре җиргә коела. Ул кырт кына борыла да, ахыр көчен туплап, эзәрлекләүче дошманыннан качарга теләгән җәнлек кебек, чаба башлый. Шулчак кояшта пешкән шәрә арканы нәрсәдер яндырып ала. Сигез каештан тыгызлап үргән чыбыркы яхшы сыдыра икән. Икенчесендә ул чебиле аякларга елан кебек килеп урала һәм малай, сөрлегеп, җиргә йөзтүбән барып төшә. Каны кайнаган тиранның очына ат кылы үрелгән чыбыркысы җирдән торырга тырмашучы малайның аркасын тагын бер яндырып алды.

оныт. Туеңа кадәр төзәлер әле. Ямаулыгы үзендә.

Кәрим ул көнен тимерче алачыгында үткәрә. Гайнан абыйсы әбәткә алып килгән бер телем ипидән аңа да өлеш чыгара.

## Фаҗига

ОЧЫН-ОЧКА көчкә ялгап чыккан гаиләләр быелгы язны зарыгып көтеп алдылар. Узган ел урылмыйча калып кар астыннан чыккан башакларда иде бөтен өмет. Бибикамал апа Ганиевага да иренең яу кырында ятып калуын белдергән кара мөһерле хат килгән. Дүрт бала әтисез кала.

— Җәмәгать, — ди хатыннарның берсе, бергә җыелган үз ишләренә мөрәҗәгать итеп, — әйдәгез Бибикамал кордашны да үзебез белән алып барыйк.

— Әйдәгез, әйдәгез, — диештеләр, — бик кайгылы көннәре бит. Бергә-бергә

әйтүе кыен. Бәлки, камчы белән кыйнап үстергән малайларның буйга җитүе кайгыга салгандыр аны...

Габдрахман абзый берүзе урам тутырып, алпан-тилпән мыгырданып кайтып килә. «Молвино — күл, мин — үрдәк, йөзә белергә кирәк. Ха-ха! Дөр-рес әйтелгән бит, ә? Вот, именно, йөзә белергә кирәк! Йөзә бе-лер-гә...»

Клуб турыннан узганда аның колагына гармун тавышы ишетелә. Җырлый-җырлый килеп керә ул клубка. Гармунчы каршындагы буш эскәмиягә барып утыра. Гармун бию көеннән җыр-такмак көенә күчә. Яшьләр, эшнең нәрсәдә икәнлеген аңлап, көлешеп алалар. Ике күз кара-каршы очраша. Эчеп калайланган күзләрнең нурсызлыгын күрә шулчак Кәрим.

— Эх-х! Күр син аны, җегет булдым диген инде, ә? Клуб мөдире булган берәү... Гармун уйный белә икән, харап...

— Клубтан чыгып кит!

— Охо! Кем булган берәү, ә, клубтан кемне куа?..

— Чыгып кит, Габдрахман абый!

Әмма исерек үз сүзен сүз итмәсә, күңеле буламыни аның. Кәримне кызлар алдында кызартмакчы булды, ахры. Алама киемнәр, ертык ыштаннар, басудан камчылап алып кайтулар турында сүз кузгата башлагач, Кәрим түзмәде, гармунын күршесенә биреп, тегенең ку-

сында сабантуендагы җитезлеге белән җилтерәтеп баш очына күтәреп алды. Дошманын урам тузанына дыңгылдатып атып бәрәсе генә калды. Аның корбаны һавада үз күчәре тирәсендә әйләнгән бөтерчек кебек әйләнеп тора. Кәрим, аны ничек күтәреп алган булса, шул урынга бастырып та куйды.

— Бар, Габдрахман абый, үз юлың белән кит. Башка бәйләнә-нитә калсаң, сөякләреңне кесәңә тутырып җибәрергә дә күп сорамам.

— Куркытма-а-а... Синең ишеләрне генә авызлыклыйбыз без аны...

Барлык халыкларның сөекле атасы, туендыручысы һәм киендерүчесе Сталин үләргә бер елга якын вакыт калган иде әле.

## Сәдака

БОРҺАН Хәйретдинов, яшисен яшәп, картаеп, озак авырып ятканнан соң дөнья куйды.

Тимерче Гайнан Сабитовның кызы Рәхимәне күргән саен ул бер үк сүзләрне кабатлый торган була:

— Минем бернинди гаебем дә юк. Мин, авыл Советы рәисе буларак, әзер кәгазьгә бары кул куйдым да пичәт кенә бастым. Гайнан алдында бөтен гаебем бары шул гына...

Әмма Борһан карт соңгы

Күзләрен яшь каплый. Дилбегәдән ясалган әлмәк Кәримнең муенын кысып ала. Ул үз палачының тупас тавышын гына ишетә.

— Өйрәтермен мин сине акылга, дуңгыз!

Габдрахман атына:

— Һа-а-а, хайван, — дип, сигезле чыбыркысы белән өстәп куя.

Кәрим урамның буеннан-буена тарантас артыннан идарәгә кадәр колын кебек теркелдәп кайта. Рәис идарә турына килеп җиткәч, ниндидер зур эш башкарган бәндә кебек

кайгылары таралыр, ичмаса.

Бибикамал ике куллап риза була. Башак тутырырга бер букча алып хатыннарга иярә.

Былтыргы арыш басуында башаклар чыннан да күп калган икән. Җиргә иелгән башактагы бөртекләр үреп, урыны-урыны белән яшел кыяклар да җибәрә башлаган. Киптереп, ярма ташы аркылы үткәргәндә ашарга ярыйсы кебек күренә. Менә ярты букча башак җыелды. Балаларга бәйрәм була инде бүген.

— Туйганчы арыш бола-

лыннан җилтерәтеп ишек төбенә кадәр алып килде дә төрткәләп чыгарып җибәрде.

— Кемгә бәйләнәсең син, [illegible] актыгы? [illegible] башың кайталмаслык урынга олактырам бит мин сине. Кемгә бәйләнә бит! Югары Совет депутаты булып торган абзасына... Колхоз рәисенә... Иптәш Фазлыев, диләр мине...

Кемгәдер шалтыратам дип янады тагын. Әллә Иблисовка шунда, аллә... Кәрим, ишекне шапылдатып ябып, аннан гармунына барып тотынды. Тик бу юлы гармун-

көннәрендә ни өчендер борчыла. Бик күп ачылмаган серләрне үзе белән мәңгелеккә алып китүдән куркамы ул? Фани дөнья мәшәкатьләреннән соң оҗмахка эләкми калудан шүрлиме? Алла белсен...

Күршесе Хәбирә әби Борһан картның соңгы сәгатьләренә кадәр кереп утырып чыга торган була. Бүгеннән дә калмас инде дип торалар. Сырхау моны үзе дә сизенә. Хәбирә әбине янына ук чакырып китерә. Хәлсез, калтыранган куллары белән аңа бер сум акча суза:

— Әллә никадәр сабантырмаларны күл төбенә тондырган, ди. Кирәк бит, ә!..

Гайнан Сабитовны алып китүләренә дә ярты елдан артык вакыт узды. Гаилә башлыгын һаман җибәрмиләр, суд та булганы юк. Ә Ярхәм гайбәтләргә барыбер ышанмый. Аз гына буш вакыты булдымы, күл буена барып утыра. Сандал җыры аның әтисе турындагы хатирәләрне яңарта. Менә ул алачыктан килеп чыгар да кыскыч белән тоткан кызган тимерне күл суында чыжылдатып сугарыр төсле. Бу рәвешле сугарылган корал корычлана, кешеләргә озаграк хезмәт итә.

Ярхәм көзгедәй тигез күл уртасына алк астында яткан бармак башы кадәрле түгәрәк таш ыргытты. «Чулт!» Таш чумды. Күл читенә таба түгәрәк боҗралар таралды. Әлеге дулкыннар Ярхәмгә үткәннәр кайтавазы кебек тоела. Җизнәсе Габдулла Гайнуллин, колхозның комсомол оешмасы секретаре, Фазлыевны бер җыелышта тетепме-тетә. Тәнкыйтьли. Бер-ике көннән күп нәрсәдән хәбәрдар Хәйрулла Хәкимов Габдуллага шомлы хәбәр җиткерә:

— Сине кулга алачаклар. Ташкентка кит, — ди...

— Мин дөресен сөйләдем, бармак очы кадәр дә гаебем юк, — ди Габдулла. — беркая да китмим.

Ленинград фронтында бер кулын калдырып кайткан Габдулланы кулга алалар. Авыл Советы башкарма комитетында секретарь булып эшләүче хатыны Оркыяны эшеннән куалар. Юк гаепне эзли-эзли бер ел төрмәдә утырталар Габдулланы. Бердәнбер ышанган кешесенә — Сталинга — Габдрахман Фазлыевның башбаштаклыгын фаш итеп хат яза. Суд булырга да өлгерми, Габдулла Черек Күл төрмәсендә вафат була.

Баштан тагын өзек-өзек вакыйгалар уза. Менә әтисе белән Габдрахман диалогы:

— Бәрәңге шулпасы белән генә тимер чүкеп булмый бит, Габдрахман, ипиcез булмый, — ди Гайнан. — Артыгы кирәкми, тиешлесен генә сорыйм.

Ярсыган Габдрахман үзеннән бик күпкә олы кешегә кычкырына:

— Менә... Менә моны күрәсеңме? — ди, — шуны аша, яме!

Яшен тизлеге белән авылга гайбәт тарала:

— Тимерче Гайнан сабаннарны юри авыр итеп эшләгән, шуңа күрә калхуз атлары кырылып беткән икән, ди.

Әнүзә әби дигәннәрне өсти:

— Тимерче Гайнан шул сабаннарны кулга ташлады. Үзем күрдем.

Тимерче Гайнан Сабитов кияве Габдулла Гайнуллин белән бер көнне кулга алына.

Ярхәм колак төбендә үк чыбыркы шартлаудан сискәнеп китә. Аның артыннан ук Фазлыевның тантаналы тавышы ишетелә:

— Халык дошманы малае нинди пленнар корып утыра монда. Әтиең артыннан [illegible] катасеңме әллә?

Ярхәмнең барыбер океаннан аерыласы килми. Үзе хезмәт иткән корабль командованиесе биргән характеристика белән Находкадагы сәүдә флотына юл тота. Боцман Ярхәм Сабитов пенсиягә киткәнчегә кадәр Советлар Союзы флагы астында сәүдә судноларе белән барлык илләрдә һәм континентларда була, һәм ул беркайда да үзенең туган Ватанына тап төшерми.

## Эх, бу гомер...

СӨЙЛИСЕ дә юк, авыр заманнар кичерә авыл халкы сугыштан соң. Яшүсмер малайлар һәм кызларның күбесе мәктәптә уку, күңел ачу турында башларына да китерә алмыйлар. Ирләрнең күбесе сугыштан кайтмаган. Малайлар җитмәгәч, кызларга да ат җигеп эшләргә туры килә. Үндүрт яшьлек М.гә дә ат җиктерәләр. Булдыра алганнан да артыгы белән тырыша кыз. «Хезмәт көне» дигән түләү белән генә тамак туйдырып булмаганны белгән хәлдә тырыша. Хәлдән тайса тая, тиргә-тузанга батса бата; әмма йөген үзе төйи, үзе бушата.

Барысы да әйбәт кебек иде әле. Хәзер авыр булса да, көзге байлыктан өйгә бер-ике капчык ашлык кайтса, ачлы-туклы яшәүче гаиләгә нинди зур шатлык килә бит. Мичендә тамакларыңны кытыклап, кызарып һәм кабарып түгәрәк ипи пешә. Кайнар ипине сындырып ашавы үзе ни тора! Әйе-әйе, кайнар ипине пычак белән кисмиләр, нәкъ менә сындырып, парларын чыгара-чыгара ашыйлар. Ул хуш ис! Ел буе авыр капчык астында бил бөгүләрен, көн саен арып-талчыгып кайтуларың юып ташлагандай юкка чыга.

Эх, шулай булса иде дә бит. М. нең аты тәртә арасында килеш тәгәрәп үлә. Кыз кая барырга белми. Аты янында ауный-ауный елый ул. Кемнәрнедер ялвара-ялвара ярдәмгә чакыра. Ярдәмсез калдырмадылар, ансы. Үлгән атны арбадан туарып алдылар, арбасын авылга алып кайтып куйдылар. Фазлыев та юатты яшь кызны:

— Да-а, беләсеңме, кызый, моның өчен сине нишләтәләр, ә? Төрмә исе килә моннан, төрмә-ә...

Кызның күзләреннән тагын яшь атылып чыга.

— Абый, зинһар, ярдәм ит... Коткарыгыз... Зинһар...

— Әҗере нинди булыр бит, хи-хи-хи!

— Әнә, өйдә нәрсә бар, ни телисез — шуны алыгыз. Тик төрмәгә генә җибәрмәгез, абый!

Рәиснең майлы күзләре кызны баштан алып аягына чаклы күңеленнән капшап чыкты.

— Әй, җүләр кыз! Хе-хе-хе! Андый әҗер турында әйтәммени мин...

— Юк, абый, юк... Кирәкми...

Чебен дулап тәрәзә вата алмый соң? Бигрәк тә тиран кулына капкач...

— Тавыш-тынның чыгасы

